Mariyaama BA

# BATAAXAL BU GUDDE NII
# UNE SI LONGUE LETTRE

Nettali

Ci tekkim :

Maam Yunus Jeŋ
Aram Faal

Les Nouvelles Éditions Africaines
du Sénégal

Teraanga ñeel Abibatu Ñaŋ, jigéen ju gore, ju dëggu, di séddook man sama yëg-yëgu xol ;

Teraanga ñeel Anet Mbay Dernëwiil, jigéenu xel ak xol ;

Teraanga ñeel jigéen ak góor ñu baax ñépp.



ISBN : 978-2-7236-1647-8

Les Nouvelles Éditions Africaines
du Sénégal
B.P. 260 - Dakar
Tél. : (221) 822.15.80
Fax : (221) 822.36.04
E-mail : neas@sentoo.sn

# 1

Aysatu,

Jot naa sa bataaxal, fekk ma ci nattu. Ni ma lay tontoo mooy, wéttalikoo kaye bii, lu ma xalaat def ci ; ndax, yàgg a déeyook yow, tax na maa xam ni, « waxtaan ay dund bi gor », day giifal naqar.

Aysatu, sunu diggante, dug tandle. Sunuy maam a jélloo woon i sàkket, daan diisoo bés bu Yàlla sàkk. Sunu yaay ya, ku ca masaan a am rakk, yaak say moroom a koy xëccoo boot. Maak yow noo jàngandoo Alxuraan, daan ànd ca mbeddum xeer mooma aayoon lool ciy dàll ak sér. Bëñ sax, bu nu ko masaan a foq, nooy bokk pax mu nu koy suul te naan : « Jinax, am bëñ bu rafet, te jox nu bëñ bu ñaaw ! »

Su at yi demee, nimse yi naaxsaay yit, pàttalliku yi, dara jógu fi, ñoom laay bànneexoo, ñoo tax sama àddina saf xorom.

Di la fàttaliku nag ; la woon lépp delsi, teewaat ci sama kanam. Ma gëmm, sama xol dekki, may yëg, ñuy dem, di ñëw : tàngaay baak leeraayu taalu matt ya, màngo xayli bu saf sàpp ak kaani, ku xàmp tàqamtiku jox sa moroom. Ma gëmm, mu mel ni nataal yuy feeñ ak a réer : sa yaay ak xeesaay baak ñaq wa muy génne ca waañ wa ; janq ja rooti woon ba jiitley ñëw, tooy xepp ak seen coow lu bari.

Bu àddina dee yoon, noo ko ànd ba nuy xale ba nii nu nekke mag, xam, xàmmee, démb meññ tey, nu bokk jikko.

Xarit, xarit, ay xarit ! Ñetti yoon laa la woo. Démb nga fase, tey may ténj !

Xarit, Móodu dem na. Xawma sax nan laa la koy waxe. Jaam xamul ëllëgam ; ëllëg, ëllëgu Yàllaa : day xéy dikke ko nu ko soob, ca waxtu wa mu ko soobe. Bu dajeek sunuy bëgg-bëgg, muy bànneex ; bu dee safaan ba, muy naqar ; te li ci ëpp, safaan ba lay doon, dal ci sa kow te doo ca mën lu dul dékku. Noonu laa dékkoo telefon bi salfaañe sama àddina.

Ma fëx, ni yulub cib taksi ! Sama put gi wow koŋŋ, sama dënn bi ni sékk, mel ni lu ñuy saañ, may gën di fatt. Lu oto bi dow, ma xeeb, ba ni saraax loppitaal ak xetam

gu nëb gu sedd. Egseeguma, ñu daldi may wër ; ñu ma xam ak ñu ma xamul : kanam yu ñagas. Ñiiy jooy, ñii di ma dëfal ci cëtëŋ wii ñu teewe te menuñu ci dara lu dul muñ. Kulwaar bi nu aw, gudd ba ni du jeex, nuy dem ba ni yulub ci benn néeg, ci néeg bi, benn lal. Ci lal bi, néew bu ni màww, ñu muur ko darab bu weex, nga gis xaat ni kii bokkatul ci way-dund yi. Ab loxo buy kat-kati, muri ko ndànk : simis bu boxoñoo bi, ubbeeku... Kii kay, Móodoo ! Dënn bu jëxëm bii ni tekk ba fàww, jë bu leel biik gémmiñ gu xaw a ŋaaŋ gii, Móodoo ! Ndeysaan, kanam gi ni ràpp, nga gis ni metit ak mbetteel la deewaale. Ma bëgg a jàpp loxo bi, am ku ma téye ; ca laay door a xàmmee Mawdo Ba, xaritam, mu naan ma : « saddum xol bu gaaw a ko bett ci biroom, fekk muy fite sekkarteeram benn bataaxal. Kooku am xelum daldi may woo, ma ñëw ca saa saak àmbilãs bi, bës nanu dënn bi, may ko ngelaw ci gémmiñ gi, dara. »

Na mu wax loolu, ma xalaat li wolof naan : « Bóli gu xëtt, tiim na doktoor. »

Li ñuy wax lépp nag, mel ni gan ci man ; xamatuma fu ma ne, ni yàcc, waaru ci diggante dund ak dee, diggante tës-tës ak tekk ni mu gaawe.

Bës xol, wol ci gémmiñ ; lu yooyu pexe mën ci dogalu Boroom bi. Dee du dara lu dul yoon su sew su jokkale ñaari àddina : biy yëngook bi ni tekk. Bëgguma lu dul xalangu ci suuf, waaye mag mu tollu ni man… Sama tànk yi sanax, mel ni wëttéen, àttanatuñu ma. Ma taxaw, dëgërloo sama kurus, di wird, di wird ; sama ndigg li, mel ni kuy matu.

Ma jaxasoo, fu ne sama xel mi jëm fa. Ñii di ma yedd, ñii di ma waar. Saari alxuraan yiy dal. Man, ma gëlëm, xawma lan laa war a def.

Samay jaar-jaar yiy ballaat ci sama xel, te wutuñu fi dara, saari Alxuraan ju màgg ji, kàdduy yërmande yu rafet yii ñu may dëfale…, lu ci ne ma war koo déglu.

Mawdoy wax rekk, naan : « kéemaanu juddook banneexam, kéemaanu deek kumpaam, diggante bi, nit ki dund fi wërsëgam rekk dem, mu jeex nii ». Man, ma ni xàjj, di ko xool muy wax, di ma niru ku gën a njool, gën a sew, ni curux ci buluus bi, bët yi xonq coyy, di firndeel ñeen-fukki at yi mu xaritoo ak kii dem tey ; ma xalaat ni loxoom yu rafet yu yàgg a faj yii, tey dey, li ñu ëmb ci xam-xam ak cofeel, taxul nu mën a wallu xaritam bi, xam li ko dal, ba mën koo musal ci dee.

# 2

Móodu Faal dem na nii rekk, Aysatu. Amul laam-laamle ; ñii nit ñu bari, góor ak jigéen, ku dégg ñëw. Yuux yeek jooyoo yi jàpp ni kurr, metti lool, sama naqar di gën di tar ; ba ca ëllëg sa ca rob ba.

Nit ñiy wal-wali, jóge fu ne ci réew mi ; fépp fu rajo bi yóbbu xibaar bi rekk, ñëw nañu.

Ndeyam yeek jigéenam yaa ngii di tës-tësiy dajale li ñu koy waajaleji ca loppitaal : cuuraay, gëtt, wëttéen, juróom-ñaari meetari perkaal yi koy sàng kepp, ndoxum sam-sam mi jóge ca béréb yu sell ya, te kër jullit bu ne dencal ko bés bii, sér yu ñuul yu am maanaa ; ñu boole lépp ci pañe bu bees tàq.

Man ma toog fi ma toog wéeru ciy njegenaay, tàllal samay tànk, muuroo sér bu ñuul, féetewoo xoole, ñuy dem ak a dikk, jënd layu bu bees teg ci sama kanam, ku ñëw sànni cib sarax. Te lépp nag, li ma ci gën a soof, mooy sama wujj wi ñu jëli

teg ci sama wet, neey mooy aada ji. Boo ko gisee, lex yaa ngiy gën di màbb, bët yu dijj yu rafet ya, di gën di sadd ; léeg-léeg mu gëmm ni fa tekk : moo xam de, lu muy xalaat, mbaa lu muy réccu xaat ; nde gune gu tollu ni moom, tollu ci fook ree, bëgganteek bànneexu, yenu xaat lu day nii ci naqar…

Ba ñuy suuli, góor ñi dañoo def um lox, oto bu la réeroon a nga ca : oto-kenn, oto nguur gi, kaar-ràppit, kamiyoŋ, welo, soleks, ñoo topp rob bu réy boobu kenn dootul fàtte.

Sunu njëkke yi ñëw di nu firi, mbaaral nu sér ; jigéen ñi teew, ak ñi ko dégg ñëw, ku ne sànni ci posetu musluwaay.

Jataayu tey bii la jigéen ñépp ragal, ba lu ñu am, jox seeni goro booleek li gën a metti, di toroxlu ci seen kanam, di leen dawal ak a raamal, di jaamu seen mbokki jëkkër : maam, ndey, baay, mag, rakk, nijaay, bàjjan, ndey-ju-ndaw, doomu ndey, doomu baay, képp ku seen jëkkër xam, ba ciy xaritam. Lu jigéen am ci bés bii, jëfam a ko ko may : jabar ju bëgge, juy moy, ju tële gan, njëkke du laal boppam, waxumaak di ko gërëm.

Nun nag, loolu dalu nu ; moo tax foo tolluy dégg coow li, ñu nuy woy ak a tagg

ca kow, nun ñi muñ lu metti, yaatu dënn, ñimeñ joxe, ba pey gi jot tey. Te ngërëm li, ngërëm li kat, ki fi séy fanweeri at ak ki fi séy juróomi at, ki fi jur fukki doom ak ñaar, ak ki fi jur ñetti doom la ci njëkke yi yemale, di marmaral ak a maasale ; sama xol biy xëtt, goro bu bees bi moom, bég ci boppam.

Ba góor ñi jógee armeel ya, raxasu ca paanu ndox ba ca buntu kër ga, toppante nag, ñëw ci nun gitim yeek njaboot gi nu wër, boole njaal ak gërëm aji-wéy ji, lu baax lu ne, ñu seedeel ko ko :

— « Móodu xaritu ñépp, mag ak ndaw.

— Móodu, booroom fitu gaynde la woon, kenn daawul nasaxal nit ci kanamam...

— Móodu, mbokk mu baax, jëkkër ju baax, jullit dëgg.

— Na ko Yàlla yërëm, te jéggal ko.

— Yàlla na réccu lu mu fi doon def ; yal na ko àllaaxiraam gënal àddinaam.

— Na suuf woyof ci kowam ! »

Ndeysaan, gaa ñaa ngi : ñi mu daan fool ba muy xale, di futbal ak a laspeeri ficc, ñi mu daan jàngandool, ñi mu àndaloon di xeex ci sendikaa bi, ñépp a ngii.

Siggileen ndigaale yi jàpp, metti lool ; ku ne ñu jox la mbiskit, tàngal, guro, muy sarax si koy jëkk a topp àllaaxira, ngir Yàlla yërëm ko.

# 3

Ba ca ñetti fan ya, noonu ; dugg beek génn bi dakkul : xarit, mbokk, néew-ji doole, ba ci ñu nu xamul sax. Aji-wéy ji, ku siiw la woon ; moo tax, foo takk nit ñi, weesu na ko, coow li bari, kër gi fees dell ; booleek nag, lu fi mën a dem, sàcc nañu ko ; lu fi mën a yàqu, yàq nañu ko ; fu ndés xaj lal nañu ko fa, luye siisi weñ yu dul jeex ba fépp ànd bulo ci naaj wi.

Alxuraan jiiy jolli, dal na xel. Waxi Yàlla jeek santaaneem yi, li mu digle cig pey ak ciy duma, di nu moytuloo lu bon, di santaane lu baax, ak toroxlu, ak gëm. Saar wu teer, gën a dow sama yaram, duma xam fu ma sama rongooñ yiy jóge, ma ànd ak mbooloo miy nangug ñaan, naan « amiin » bay lox.

Leketi laax yi ñuy seral di xeeñ neex, ndabi ceeb yiy jàll : bu xonq, bu weex, yi ñu togge ci kër geek yi ñu togge ci kër yi nu dendal ; kaasi palaastig yiy dow, yu sii, yu ndox, yu soow mu sedd guyy.

Fa góor ñay lekke, ni selaw. Xam naa fàtteeguñu seen moroom ma ñu yeew ba mu ni ŋodd, suul cim pax.

Waaye jigéen ñi, ndaw coow : ree bay xàqtaay, wax ca kow, tàccu ak a jalu, ba fu seen baat yem ; xarit ya géjoon a gise, laxa-soo, booleek coow lu bari. Ñiiy tegtalaate fu ñu ràbbloo seen sér. Ñiiy waxtaane piis ba mujj a génn ca ja ba ; ñeey déeyante xew-xewi jamono yi, di ŋelejook a regeju, di seet ku rafet mbubb ak ku jekk fuddën, ak na mu ko rëdde.

Léeg-léeg am góor gu muñ ba mënatu koo muñ, mu jóg xaacu, fàttali nit ñi ni li leen fi dajale, mooy « ñaanal ku dem ». Waaye balaa teg baatam, ñu fàtte ko, coow li jàppati ba faf yokku.

Li gënatee yéeme nag, mooy ñetti fan ya ca ngoon, nit ñi gën a bari, buuxante bi gën a metti. Ku ne bëgg a dégg joqalante bi ; ñu def i kurel : xarit yi fii, mbokk ya fee ; dëkkaale yi nii, liggéeyaakon ya nee ; ñu ci ney biral seen jaxal, maanaam seen ndimbal ci bés bi. Te moone, ba àddinay baax, ab dund la daan doon : dugub, ag jur, ceeb, sunguf, diwlin, suukar, soow. Léegi nag, xaalis lay doon, ñu ni ko fàŋŋ, di ko woññeek a woneek a wujje, te kenn bëggul sa moroom ëpple la. Yéeme na lool,

bu ñu demee ba li nit ki yëg ci xolam di lu kenn mënul a natt, ciy dërëm la koy wonee ! Man, may xalaat, ñaata nit a dee te mënoon a mucc su fekkoon ni, laata ñu leen di déj, di lekkoo ak a naanoo, amoon na mbokk, mbaa am-di-jàmm bu leen jëndal garab, mbaa mu feyal leen loppitaal.

Te ndimbal li, ndimbal li kat, lu dugg ñu bind nde, bor la doŋŋ, bu ñuy fey ëllëg, bu lu mel nii yenneekoo feneen. Moo tax it, dara du rëcc : mbokki Móodoo ngi yor seen kaye, goro beek doomam yor seen karne, Faatim, sama rakk, yor bosam, lu ñu ma jox, mu bind.

Man nag, damay boroom juddu, dëkk ci dëkk bi, am nit ñi, di jàngalekat te séq ak way-juri ndongo yi jàmm ak teraanga ; maa ànd ak Móodu yit, fanweeri ati Yàlla ; moo tax, maa ci ëpp i jaxal, samay àmbalog gën cee bari. Maanaa moomu ñu ma jox nag, yëkkati ma ci ñenn ñi, moo fatanqal goro bi, mu mer. Te moom, dafa war a xam ni, séyu doom jee koy door a boole ci boroom yax-yu-réy yi. Terewul it mu am i jaxalam.

Doom ji moom, dafa faf muuma, ni xóll ni ku bokkul ci mbir mi. Sunu coowu njëkke yee ko delloosi. Ndax gise nañu nag ba ñëw. Dajale nañu lu tollu ni ñeen-fukki

junni, solale nu. Démb it, defaraloon nañu nu caakri bu neex, ni bunu xiif, bunu mar. Moo tax, géwélu Faaleen bi fonk lool cër bii mu donne ci ndeyam, dafa siggi, di tàllal xaalis bi naan : « Kër ndey, ñaar-fukki junni, kër baay ñaar-fukki junni, » booleek di benn-bennee kayit yu xonq yeek baxa yi, tey kañ i géeram naan leen : « Maaka bari lu ma leen mën a wax Faal, donoy dammel Maajoojo yi fees dell ak dereti buur. Dafa fekk ni rekk, tey du bésub mbég, dafa am ku bawoo ci yéen ; ma ànd ak yéen di ko jooy. Móodu, sama waa ja ma daan wàcceel i saaku, ba ma tudde ko Móodu saaku ceeb. Yéen, sunu jeeg ju baax jii nag, seen solal a ngoog, yéen ñi jekk ci muuru sunu jàmbaar ja. »

Gitim ju ne war a ful wàllam ñaari yoon ; dinañu ful it rongooñi sët yi (sëti magam yeek yu rakkam yi) boole delloo leen.

Nii la sunu goro yi yóbboo la nu dajale woon lépp, ba nu, nu ni wëndëŋ, nun ñi yelloo woon ndimbal.

Màggat ñi door a ñëw, diy mbokk mbaa kóllëre yu yàgg ; géwél yi ñëw, tëgg yi, lawbe yi ci làmmiñ yu neex yi, kenn desul. Tàggoo bi jàpp ba sa xol bi jeex tàkk nde dug yiw rekk, ku ci neek la mu bëgg, ku ci neek la nga ko warlool, muy kayit mbaa poset.

Ñuy ñibbi ndànk ndànk ba jeex, waccuñu fi lu dul xetu ñaq ak ñam yu forox bay teey xel. Fépp ni ñàbb ak xaaxtandikuy guro, sama karo yi ñuul kukk, ak li ma ci daan daj, taax mi fees dell ak i niin-niin, kayit yu boxoñoo yi ni xus fu ne. Bés baa ngoog.

Bi kër gi féexee nag, ba ma mën fee ràññee dara, la sama bët yem cis soxna su màggat. Kii sax ku mu, ak fu mu jóge ? Mi ngi takke loxoy mbubb yi ciy mbaggam, sëgg, di sotti desiti ceeb yi xonq curr, cib saaku palaastig. Boo gisee ni kanam gi béllee, xam ni bëccëgu teyam neex na, te da koo fas yéene seereeli njabootam ga ca Wakaam, Caaroy, walla Pikin, xéy na.

Bi mu siggee, gis ma koy xool bëtu lii baaxul, mu ni ma : « Jongoma, dund gi neex na, dee gi neex. »

Moone juróom-ñetti fan yaak ñeenfukk ki guddi yaat, noonu de ; ña yéex a yëg, neey dañuy dabusi njaal mi : co! gu woyof ba mën a feeñal bind bu jekk, waŋ ju ni toŋ, suceŋ bu bees mbaa bu fëgg-jaay te rafet, sex soccu, sànni kaala gu weex mbaa gu flëer, ni bann ak cuuraay ak gongo, di wax ca kow ak a xàqtaay. Te moone Alxuraan a ngi naan : bu ñetti fan yaa, néew bi day newi ba fees bàmmeelam ; bu juróom-ñetti fan yaa, néew bi day toj ; bu ñeen-fukki guddi yaa, mu tenqiku, tas.

Kon, ana lu waral mbuumbaay mii ñu def aada, bu ñuy ñaanal ub néew yërmande Boroomam ? Mbeexoo mii, nan lañu ciy xàmmee ki ñëw ngir lu mu am, ki ñëw ngir lekk ak naan, ki ñëw ngir yërmande ak ki ñëw ngir fàttaliku ?

Tey ci guddi la Bintu, sama wujj wiy dellu këram ca SIKAAB. Uf ! Ndax Yàlla !

Njaal maa ngiy wéy ba léegi : ña jagadi woon, ña tukki woon, ña ko yéexe woon ndax tàyyeel, te du tax mu wàcc leen nde, mën ngaa bañ a dem ngénte mbaa leneen, waaye déj, xel daju ko. Moo tax nag, poset yeek kayit yaa ngiy dal ba tey, ci layu bi.

Fii ma ne nag, maa ngi ni cundum ak samab wéetaay ; defatuma lu dul altine ak àjjuma ju ne, ma sangu-set, soppi yërey ténj.

Yal na ma Yàlla may kàttan gu ma ko defe ni mu ware. Man sax nag, ku ma xam, xam ni diine laa gëm ; ci lañu ma yar, yar bu wóor, ba may xale ba léegi. Kon, foog naa ni lii du ma jaaxal. Tabax bii ma warul a génn ñeenti weer ak fukki fan it, miin naa ko ; am na yu bari yu mu may fàttali. Pàttaliku yooyu nag laa ragal ndax da cee bari yu naqari, yu metti.

Kon, yal na ma Yàlla jàpple ba fàttaliku du ma yàqal dara ci cell gi ma war a nekke.

Jàmm ak jàmm ! Ba suba !

# 4

Aysatu, xarit sama,

Xam naa maa ngi lay bëgg a soof ak nettaleek nettaliwaat loo xam ba noppi.

Waaye dafa fekk ni, masumaa seetlu àddina nii ma ko seetloo, ndax masuma koo dund ni ma koy dunde léegi.

Daje bi mbokk yi doon amal ci sama saal, tey ci suba, jeex na.

War ngaa xam ñi fi teewoon : goro ba, càmmiñam ak doomam Bintu (ma nga gënatee wow ba ni ŋàdd), Paa Tamsiir, magi Móodu ak ilimaanu goxam, Mawdo Ba, Bintu sama taaw ak jëkkëram Abdu.

Miraas nag, ci ni ko Alxuraan santaanee, amul dara lu ñuy nëbbal ka dem. Lépp lu doon i mbóotam ya mu gënoon a denc, dañu koy génne mu ni fàŋŋ ; ku ne jot ca, daldi xam lu waraloon yenn defin yi. Nii laa gise wor yu réy yi ma Móodu woroon, am ci lool lu ma metti. Ndekete moom, ni mu bàyyee woon këram gu mag (maak

samay doom) moom la neexoon mu tey ko, teyaatoo ko, wacc nu fee, tëral dundin wu bees wu nu bokkul.

Pal ga ñu ko faloon, muy xelal jawriñ ji yoroon liggéeykat yi (te boroom làmmiñ yu ñaaw ya noon dañu ko koo neexale, ginnaaw ba mu nasaxalee gerewu sendikaam) yokkute googee mu amoon, teewu ko woon a lab ciy bor, ba xéy dee te waccul dara lu dul kayiti bor yu dul jeex, ab naax : jaaykati piis yi, yu wurus yi, ñiy leble lekk ak yàpp di ko indi ba sa kër, peyu oto yi.

Jafandul nag bala ngaa daanu ndax, li gën a yéeme ñëwagul : xam nga fu mu jële woon këru SIKAAB ga ? Këru boroom barke gu ñeenti néeg, ñaari duus (bu bulo ak bu roos), saal bu ni yàmbalaŋ. Mu dollil ca goro ba tabaxu ñetti néeg ca biir ëttu ginnaaw ba, jëndal séet ba méebali Farãs, defarlul goro ba yu fii. Ma ni, kër googee, ak la ca biir lépp, foo yaakaar ni fa la ko jële woon ? Bànk la lebi, tayle fa këru Faaleen gii ma dëkke, maak sama njaboot. Te moone kër gi dey, bu kayit gi nekkee ci turam it, noo bokkoon di dajale ba jënd ko. Kii moo sañ !

Ndekete, ba léegi, mi ngi doon fey ci kër googee, fukki junneek juróom, weer wu ne, te waroon koo wéyal fukki at ca kanam, door koo moom.

Darajaam a taxoon leb yomb ko, ba mu jël boru ñeenti milyoŋ, yóbbu ca goro baak jëkkëram Màkka, ndax ñu mën a wuyoo Ajaak Àllaaji ; ca la daan def it, lu laal oto Bintu, mu wàcceel ko Alfaa Romewo bu bees.

Maa ngiy door a xam njaaxum gi taxoon Móodu bàyyi kontu bànk ba nu bokkoon : dafa bëggoon a beru ba mën a def lu ko neex.

Ba noppi nag, ginnaaw moo génne Bintu ekkool, da koo warluloon weer wu ne mu jox ko fukki junni, nig pey, ndax gune gi dafa mënoon a jàng te bëggoon a wéyal njàngam ba am bag. Móodu, ku yeewu la woon ; xamoon na ni bu ko bëggee moom, fàww mu tàggale kook guney tey yu soxor yii mënul lu dul ñaawalaate. Looloo taxoon lu goro bu fuqale bi joxoñ mu dagg, ba xaatimal ko kayitu-fey-weer googu mu fi wone, yaakaaroon ni, bu Móodu deet, dañoo war a génne ci ndono li, lu wéyal pey gi mu dige woon ba xaatim ko.

Daba sama doom it, daldi génne kayitu wiise ba mu defoon ba baayam dee, te lim ca lépp lu nekkoon ca këru SIKAAB ga ; lim bu wuuteek bi Bintook goro bi joxe, xam ni yenn méebal yaak yeneen yu bari,

nekku ca. Ñoo xam dañu koo randal, am dafa naaw.

Xam nga ma, man ak sama xol bu woyof, nii ñuy wuññeentee sutura, dara neexu ma ci.

# 5

Démb, maa ngi la bàyyi woon ak xibaar bu la jommal.

Ag ndof ? Ñàkk faayda ? Nobeel gu tar ? Lu duggoon Móodu Faal, gëlëmloo ko, ba mu takk Bintu ?

Su ma bëggee giifal sama xol daal, dama naan rekk nattu la woon. Doom aadama boo gis, ci lu ñu yëg ak lu ñu yëgul, am nag njàmbaar gu doy waar gu ko Yàlla mooñaale, ba tax mu mën a bàyyi lu mu moom, muñ lu ko neexul, tëral ko ci nattu bu metti.

Damay xalaat silmaxa yi ci àddina sépp, di dem cig lëndëm. Di xalaat lafañ yiy raam ci àddina sépp. Di xalaat gaana yi ci àddina sépp, yor metit, di dagg di wadd.

Bu ñii dee jooy yii tiis yu ñu sababul, ak lu ma am am dëggu metitlu, ndax samay jàppanteek ku nekkatul, mënalatu ma dara, dina safe ? Yéen, boroom laago yi, mënoon ngeen ni tey ngeen feyyul seen bopp, boole seen naqar yépp jiiñ ko ñi alal

fuuyloo ak ñi àddina mëne gan, fëkk seen fit. Mënoon ngeen a ànd ni ñàgg-ñàggaaral, def um lox mu kenn mënul a téye, màbb ci seen kow, foqati ci dund bi, faje seen xiif.

Dangeen a gore, muñ lu metti li ngeen di dund. Jalgatiwuleen yoon, daluleen ci kow kenn, yàqaluleen buur lenn. Kon, doonte limaalewuñu leen ci ñi ñuy woy ak a jiin it, jàmbaar tigi ngeen.

Dama ni, seen laago yii ni fàŋŋ, teewul ngeen di jànkoonteek naqari xol, ni ñépp, nde nit ngeen. Kon, ku gis lii, ban nattu lay waratee jooytu ci seen wet ? Su ma leen xalaatee rekk, santaat Yàlla mi ma may, saa yu ma yeewoo, jàkkaarlook asamaan seek suuf si ; xam ni, lu ma mënti naqari tey ba tax ma banku, ëllëg ma fàtte ko, jëlaat sama tànk féexluji ca mbeexum géej ga, ni jàkk di ràññee biddéew ak niir, fu ma neex ma xalangu. Wér, waay wér ! Naa am ug wér rekk.

Sama xel maa ngi ni làpp ci liir bi juddu rekk doon baayo, gumba gi dul mas a gis reeyi doomam, coonob kiiy loxoom dagg.

Waaye lu ma mënti def, bala naan dara, ma fàttaliku ni sama yaakaar yi yàkkikoo. May jéem a wéyale. Te mënumaa téye sama xel mii, lu ne mu fàttali ma ko : sama yaakaar ji tas, wor yu metti yi ; su ko

defee, sama xol gënatee ñor, sama yasara jépp yàcciku, ma labati ci géeju naqar.

Ag ndof, ñàkk faayda ? Néeg rekk mbaag nobeel gu tar ? Lu duggoon Móodu Faal, gëlëmal ko ba mu takk Bintu ?

Ni ma bëgge woon kii nit, su ma seetee fanweeri at yi ma am ak moom, seet fukki ëmb ak ñaar yi ma ko jural. Wutal ma wujj doyu ko, lu dul nob keneen, tax mu doge ma worma, far la weesu lépp, fàtte lu nu séqoon cig cofeel ak ci alal. Kii moo ma sañoon a bàyyee nii ?... Te moone dey, gisuma lu mu dajul ngir ma doon jabaram.

# 6

Aysatu, yaa ngiy fàttaliku saxaaru suba ga nu jëkk a yóbbu Ponti-Wiil, fa waa ekkool Normaal ya dëkkoon ca Sebixotaan ? Ponti-Wil, ci caatum nawet mi, aka rafet : àll bu naat, gàncax gu set wecc ni lu sangu ci taw bi. Ndaw ñi, ku ci gën a summarñiku nga ni kii ; nit ñeek kéew gi ànd di bége ndongo yi woote seen bés. Ñiiy waxtaan, topp yoon wi fees dell ak tóor-tóor ; ñiiy féexlu ci keru màngo yi meññ bay buubu ; ñee soppi néeg ya feccukaay, bañso yi jiin ; ku ne lonkook sa waay ngeen di xandaalu.

Móodu Faal, ba nga sëggee ci sama kanam, ñaan ma nu fecc, laa daldi yëg ni waa jaa ngi ; kii laa doon xaar : yegg ca kow, waaw ; xeesaay bu tikk bi jóge ca sa cosaani naar ya, waaw ; ànd ak sa doole, jekk bind, waaw kay. Li gënoonatee dëgëral sunu diggante yokk la bayre nag, mooy, sag yëg nit, xam pelloo, di jëli lu ñu la waxul, bala maa bëgg dara, nga defal ma ko.

Bu nu daan fecc, ba nga ni ma nikk téye, dar ma, sa jë bu yàgg a leel bi ni tegg ci sama bos, nga ree, ma ree, nu ànd bég. Boo ma lëngee, lu sa loxo gën a dëgër mu gën maa neex, sama lépp di yow. Nii lanu nekke woon, jamonoy jàng, ak bu nu bëree. Sama mbëggeel ak yow rawatina ba ma gisee ni ku am xel nga, am yëg, mën a sonn ci nit, xam loo bëgg, te nanguwoo dara cig matadi. Xam loo bëgg a tax, ba nga génnee ekkool, nga jàngal sa bopp ba am sa ñaari bag, dem Farãs yeggaleji sam njàng. Jamono jooja, sa bataaxal bu ñëw dàq ba woon, nga naan ma, la dëkk bay rafet yépp, leeraay ba day metti sa bët, doo génn, nangu woon nga ni am nañu cosaan lu bariy kéemaan, seen caada yaatu ba jaaxal la, jigéen ña weex ba mel ni meew, waaye dara safu la fa. Daan nga wax it naan : « Lu jigéen ju weex ëpple ju ñuul, weesuwul kawar gu gudd, di loy-loyi te bariy melo, ak bët yu bulo, wert mbaa ñu dikke lem gu bees. » Li la soofoon nag, moo doon asamaan su dëkkee niis, te doo ca gis kokko yuy jaayu ndànk ca ngelaw la. La nga nammoon ba koy gelu moo doon « Tempu jigéen ñu ñuul ñi ci peggu mbedd yi ak seen ndaag lu jekk li nga sopp te amul fu dul Afrig. » Li gënoon a

xëtt sa xol moo doon sedd bu metti baak daŋ-daŋ ja nit ña dëkke ; waaye yow, nga ŋoy ca sam njàng rekk, yittewuloo fa lu dul moom. Wax ju neex nga daan tëje say bataaxal, deme ni : « Yaa ma fees dell, yow sama jongoma ju ñuul ji may aar fu ma mënti ne. Gisaat la rekk laa yàkkamti, ba téye sa loxo, fàtte lu ma nekke woon ci xiif, mar ak wéetaay. »

Nga ñibbiseek ndam, am sa lisãsu durwaa. Loo wonewoo kon, ni layookat jekke, ni sa kàddu neexe, ak li la Yàlla may ci wax yépp, dangaa taamu liggéey bu siiwul, bariwul xaalis, ndax ni moo ëppal sam réew njariñ.

Say jaloore yemul woon foofu, Móodu ; la nga dugal Mawdo Ba ci sunu biir, dafa jur leneen ci dundu Aysatu, sama xaritu benn bakkan.

Lii lépp a taxoon, bu la sama yaay daan sikkal ak a sàkkal i nemmat, mu def may ree ; masuma koo déglu.

Tey nag, tanqamlu ga mu la daan tanqamlu, defatu may ree.

Ndekete yóo, ndey day yëg fu jàmmi doomam féete. Dootuma reetaan su may fàttaliku ba mu naan : « kii, rafetaayam ak yaram, ëpp na. Góor du sottee nii, waxumaak sàkkala-yàllaam wii ni ŋàpp ;

ku ko gis xam ni doxaankat laak genn colug kakeem ! (moo doon seen colu ekkool) ak li muy mën a toog, am jot ba dee ! »

Booba dara taxu la woon di toog lu dul yéy samay nopp, ba tàggale maak sa jamaale ya la ëppoon njariñ, fopp sax.

Ndax nun nag, noo jëkk a aw ci yoon wiy jëme jigéenu Afrig ca kanam, te taxunu woon a bari. Am nay góor ñu nu daan tuddey dof.

Ñeneen naan ay jinne lanu. Waaye ña ca ëppoon, jot ci nun rekk lañu ni woon seew. Ñaata yoon la nuy waay topp ba tàyyi, mënoon noo warlul teraanga ju sax, nu tas seen yaakaar, laxasu ñeneen ñoo xam ni, balaa dara, ñu ni mes ni naaw-naawu saabu, ni nu yalbàndiŋ ak loxoy kese.

# 7

Aysatu, duma fàtte mukk jigéen ju weex ji nu jëkk a bëggal ndam, teg nu ci yoonu maanaa mu fi jigéen amul woon.

Sunu ekkool, bu nu koy fàttaliku, dafa boole woon melo yu bari : nëtëx, puur, baxa, roos, rafet bay saamandaay xon ; nëtëx, baxa, puuru tóor-tóor ya ko feesoon dell, roosu néeg yaak seen lal yu jekk ya ni noŋŋ. Sunu ekkool, seetal na taax ya daan riire, ndax njaxlaf gu nu amoon cim njàng. Xoolal rekk bànneex ak mbégte ma nu fa dëkke woon, ak bu guddi masaan a jot, ba nu ànd yëkkati sunu woyu léemaay, bu jollee ba teer, yaakaar ju mat sëkk lanu daan tëriwaalee. Sunu ekkool, joŋante bu yaatu lanu fa daan dugge, jóge fu ne ci Afrig sowu-jant gii nu tasaare tey ay réewi réew. Xel, jikko, aada, cosaan yu nee fa daan daje. Te daawoo fa ràññee Foŋ ba jóge Daawmeek Malenke ba bawoo Gine, lu dul ci seen yenn màndargay xeet. Takkante nanu fay xarit yu, ba léegi, yàgg

ak sore, du tax mu tas. Nun, ay doomu ndey dëgg lanu woon, bokk lu nu jublu, muy jot sunu bopp.

Génne nu ci ñaaw njort yeek yenn aada yi nu laboon, sopploo nu yeneeni dundin te du tax nu weddi sunu bopp, yokk sunu gis-gisu àddina, yëkkati sunu daraja, dëgëral sunuy baax-baax, fàq sunuy ñaawtéef, jëmbët ci nun lépp lu ñuy nawe doom-aadama, lii mooy waar wa sunu njiit lu baax la doon bey ci nun. Moom, baatu « bëgg », neneen la ko dégge woon, bëgg nu te wutu noo moom, bëgg nu rekk ca na nu Yàlla binde woon, ak sunuy laxas yu ni jodd, sunuy mëgg, sunuy ndoket ak sunuy sér. Moom da daan seet li rafet ci sunuy jikko, mu bëgge nu ko.

Céy li ma koy xalaat ! Tey bi tóor-tóor yi ruusee, xel yi ñor, xalaat wuutu gént, boo gisee lu mu yàgg yàgg, ak lu mu metti metti duma ko fàtte, yoon wa mu nu xàllaloon ngir nu jàng, ubbeeku, da koo tegul woon cig tandle. Mooy yoon wi déggook sémb yu xóot yu bees yi Afrig tëral tey ngir yóbbu jigéen ju ñuul ca kanam.

Kon man, bu ma gënnee ci yenn mbañ yeek gaafal yi nu daan jéng, nan laay toppe sama joxoñu yaay ci Daawuda Jeŋ

mi, doonte amul woon jabar it, mage woon na ci man mii, tollu woon ci fukki at ak juróom-ñett. Daawuda, doktoor la woon ca Poliklinig, amoon alal, te xam na mu cay dunde. Këram ga ni woon toŋŋ ca xeer ya, jàkkaarlook géej ga, fa la ndaw ñi jàng tubaab daan daje, te dara jeexu fa woon : dale ko ci firisideer bu fees ak yu neex, di xaar ; ba ci fono ba dëkkee tëgg, léeg-léeg mu teey, léeg-léeg mu xumb.

Daawuda Jeŋ dafa xamoon fu muy jaar ba ku ne bëgg ko ; lu ne la daan jariñ sama yaay : saaku ceeb (di lu am solo nde jamonoy xare ba kenn gisatu ko woon) ; man nag, lu mu jot laxas ba mu jekk takk i ribã indil ma, doonte soxlawuma ko. Waaye lépp, ma taamu boroom benn colug kaki bi rekk. Ba noonu lanu séye, séy bu amul warugar, amul bernde, xumbeel waxi noppi ; sama pàppa di ma xool bëtu jéppi ; sama yaay boole naqar, gàcce ak yaakaar ju tas ; sama mag yu jigéen yi am lool mbetteel, di ma yekk lu mel ni xeme ; waa dëkk bi jommi ba faf ni kemuj.

# 8

Aysatu, ginnaaw ga, nga séy ak Mawdo Ba, fekk muy door a génne Ekkool Afrikeŋ bu Medsin ak Farmasi. Mu ɗoon séy bu barib diiŋat. Njàngat laa ngi mel ci man, ni tey :

— lan ? Tukulóor bu séy ak tëgg, du mas a am alal.

— yaayi Mawdo mii dib Njuufeen, dib Gellwaar bu soqikoo ca Siin, ndaw gàcce ci kanamu ñii mu doon wujjeel. (Booba baayi Mawdo gaañu na).

— fu ma jaar takk ub Tubaab kat, nii lay mën a mujje.

— ekkool bi nekkewu fi lu dul soppi janq jiy jinne, ñuy fàbbi góor ñi.

Lu ne, lu ne ñu wax ko ; Mawdo dëgër rekk. Ngir gën a wone ni nii mu tërale àddinaam moo ko neex, bu daan seeti sa pàppa du dem këram, fa muy liggéeye la koy fekk ; bu fa jógee gënatee bég, gënatee gëm ni juumul benn yoon, moo ne ci dëgg, li mu def noonu la... Moom, dafa soppoon

góor ga, da daan wax ni : « boroom xarala la ». Li ci metti rekk mooy, saxaar su wex seek pënd bi mu dëkkee noyyi da koo néewal doole ; waaye, wurus la xam : da koy ruyal, xelli ko, tàpp ko, nocci ko, woñaar ko, neŋŋ-neŋŋal ko. Waroon ngeen koo gis, buy ëf xal yi : ngelaw li woon ci dënn bépp ay ñëw ci lex yi ; la mu waroon a noyyi lay dundale tàkk-tàkk li, muy xonq ak a baxa, di yéeg ak a wàcc, di wën-déeluy yànj ak a giif, ni mu ko bëgge, ni ko liggéey bi laaje rekk. Ferñenti wurus yi def cabb yu ni curr, di naaw. Tëgg yu ndaw yi njaxlaf, ñiiy daaj, ñii ne ci uppu yi, booleek i woy ; ku romb geestuwaat leen. "

Aysatu, sa pàppa dafa xamoon ni wurus, weñu jinne la, xam xargafuufa yi war ci liggéey ko. Ndax nag, liggéey bu ne, dafa am ndéey ; ña ko jàng a koy peeg ; baay di ko jox doom. Sa mag yi, bu ñu masaan a génn néegu góor rekk, ñu nga ca mbaar ma ñu jagoo ; moom la seen kër mas di dunde.

Waaye sa rakk yu góor yi ? Ekkoolu tubaab lañu leen dugaloon. Te ñàppu ba jot xam-xamu tubaab ba tekki ca, di lu jafe.

Sardeŋ dãfã, ekkoolu tuut-tànk yi, boroom barke yi doŋŋ a ko mën a feyal seeni doom. Te moone lu war la ci ñépp, ndax day ubbi, di nàmm xelum gune.

Ekkool yu ndaw yi, bu dee bari naat, doyul, jot ci jafe na, ba tax xale yu baree ngi ci mbedd miy taxawaalu.

Dugg liise taxul gune gi rëcc : day dajeek at yooyu mu tollu, di waxambaane mbaa njegemaar, tàmbalee yëg boppam, booleek di jànkoonteek tolof-tolof yu deme ni yàmbaa, nobante ak ug sàmbaabóoy. Iniwersite, ña ñu fay dàqe, tas seen yaakaar kenn xamul nu ñu tollu.

Kon, ana ñi seenum njàng àntuwul, nu ñuy xal a def ? Bu ñu ca foree tuuti xam-xam, daldi rus a jàngi liggéey yi fi maam bàyyi woon. Ni biro rekk, duñu laal turel.

Su ko defee ay limi lim di yokku ci ñi amul um xéy, sàmbaabóoy yeek sàmba-taxawaalu yiy gën di bari.

Ndax waroon nanoo bég ci gental sunu mbaari tëgg yaak yu wuude ya ? Lu nu ci doon yàkkamteek a gaawtu, te waroon koo naqarlu ? Ndax du moo nu xañ sunu liggéeykati cosaan yu xereñ ya ? Lii moo nu yóbbe njàmbat leek werante wi dul jeex. Nde ku ne xam na ni, fàww mu am ay rëq-rëq, am lu nu bàyyi ba mën a boole aadaak jamono.

Démb a ngi nuy téye, ëllëg di nu ñoddi ; fàww mu am fu dagg, tooy, metti. Nu

dëkkee lim sunuy rëcc-rëcc, njàmbat di nu yéexal te dara dootul mel na woon, ndax, gelu cosaan, du nu tee ànd ak jamono, dem ca kanam.

# 9

Mawdo da laa dolli woon daraja, moom miy doomi lingeer, yow ngay ñeeño bala-mañse. Na ko yaayam dogoo woon it, amu ca woon um tiit.

Nuy séy sunuy séy. Ku ne ca këram. Tey nu dëngook sunuy waay, ëllëg nu juboo. Bokkunu woon it, nu nuy jànkoonteek wareef ak aada yi ci séy.

Man, damaa bëggoon Móodu, fexe ba ànd ak i mbokkam, nangu lu ni ñoxor-njaay, ay jigéenam dow seeni kër, ñëw juugu ci sama kow, nu di leen toppatook a neŋŋ-neŋŋee ; seen doom yay fecc ca sama fótëey ya te duñu leen ni dara, lu dul jaaxaan di burxal i tëflit ca sama suufu tàppi ya.

Lépp, ma dékku ko. Fu ndeyam jóge, ànd ak xarit yu bees, ñëw di wone am-amu doomam, ak ni mu yilife kër ga, doonte dëkku fa. Bu ko defee, ma teeru ko, ni ñuy teeroo buur, mu bég ci boppam, rawatina, buy dem ba ma ŋëbal ko kayit wu mag. Te

bala daan jéggi buntu kër ga kat, ma ngay xalaat yan xarit la war a indi beneen yoon, ba wonu ci seen kow.

Baayu Móodoo gënoon a am xel. Bu nu masaan a seetsi, li ci ëpp, du sax toog. Ndox mu sedd nga koy may, mu dolli noo ñaanal muslaay ci kër gi, daldi ñibbi.

Man kay, ku ñëw, ma ree la, yàq sama jataay ci waxtaanal la lu ñor ak lu ñorul. Sama njëkke yi foogoon nañu ni, def dara waru ma woon ca kër ga ; fu ñu mas a tollu, naan ma : « sas, ak sa ñaari mbindaan ! »

Buleen jéem a xamal nag ni, jigéen juy liggéeyi, du tee mu yor këram, bu ci dugalul loxoom, dara du jag ; lu ne, moo ko war a seet ; lu ëpp, lu yées, moo koy defaraat : cet gi, togg gi, paase bi ; yaay sang xale yi, di toppatoo sa jëkkër. Jigéen juy liggéey kay, ñaari yen lay gàddu, bu ci gën a diis nga ni bii. Na mu koy boolee, ba bu ci ne dox, foofu la kër yi wuutee.

Am na nag sama yenn njëkke yu ma xaajul woon a ñee ndax gisoon nañu ni, bu ma wàccee ekkool, ak na mu mettee, damay nekkati ca kër gay daŋt-daŋti. Ñoom, la leen gënaloon mooy, na seen lépp mat, seen xel dal, ñu am jot, féex ci seen bopp, seeni jëkkër gàddul leen lépp di sakk-sakki.

Ñeneen ña seen gis-gis sorewul kay, ñoo ma daan ñee, naan ñàkkuma dara, lu ma neex ma jënd. Jumtukaay yu sew yi ci kër gi, bu ne ñu yéem ko : furno gaas, muleñu-roof, keppu-suukar... Fàtte nañu kat, fu naataange googu bawoo : jëkk a jóg, mujj a tëdd, dëkke daŋ-daŋ.

Yow nag, Aysatu, dangaa bàyyi woon say goro ci seen mer, ñu ajuy jaay maanaa. Su ma la masaan a wax nga ni ma : « yow, say goro dañu laa bëgg, nga war leen a teral. Man nag, sama goro da maa xeeb, di ma jaay juddu, ak li muy xewwi ; lu ma ci mën ? »

Ba ndeyi Mawdoy xalaat nu muy def ba feyyu, nun, nu nga téen, di neexal sunu àddina : bu Nowelee, nu ngay ribijoŋ ; danu ko daan moomante, ku ne teg, nu jënd li war lépp, daje ca kër ga moome, dekkal cosaan, sulli pecc mu yàgg ma ; amul das-daslu, bigin bu takkarnaase, rumbaa ba ni saay, tàngoo bay nelaw, fàttaliku jamono, yee mbëggeel, dundalaat xol yi.

Daan nanu def it, léeg-léeg ñu génn dëkk beek tàngaayam, féexluji ca dëkk-dëkkaan ya ca xeru géej, topp tefesu Ndakaaru gii bokk ci yi dàq ci Afrig sowu-jant : doj yu dijj, yu mërgëlu ak yu ñaw, yu ñuul ak yu xonq, tiim géej gi, gàncax gu naat, rafet

lool, saxal boppam ca kow, ni tool yuy aje diggante asamaan ak suuf. Li ci ëppoon, nu nga daan fëlleji yoonu Wakaam wa jëm Ngor, ak ayeropooru Yoof, romb ñàll way mbartalu wuti géeju Almadi.

Tefesu Ngor lanu daan faral di dem, fekk magi dëkk baak seen sikkim yu sëq, ñu toog ca taatu béntéñe yay gaar seeni mbaal.

Ay gune yu ni ñagg ak ñendaxit, ni wunduŋ na leen seen ndey jure woon, di sëmb ak a féey na mu leen neexe. Duus yay baaw, raxas suuf sa ba mu lóor, set wecc, ay gaal ak seen nataal yu yomb, ni wereet di xaar ku leen teg ci ndox mi ; ndox-ndoxaan ya ca taa, ànd ak ceeñeeri naaj way melax, ñuy saamandaay ku yeb daggiti asamaan.

Aka daan bariy nit bésu iit ! Mbooloo mu baree fa daan daje, ngir nammantikuji fu yaatook ngelaw lu sell. Mbeex may gilli, naaj wa nugg ; kenn du rus a futteeku, bàyyeeku ba mu dugg la bu baax. Ku tàyyee féey, te bëgg a nopplu, firi sa parasool, tëdd, nelaw. Xale ya jël seeni peel ak seen siwoy fowukaay, di tabax këri suuf di toj.

Bu ngoonee, mool ya géti woon teersi : alhamdulilaay, ndeem muccati nañu.

Dangay jëkk a séen gaal ya mel niy rëdd yu ñuul, fale, ca fegu-bët ; lu ñu gën a jege, di gën di fés, ànd ak duus yay nuur ak a nutti, mel ni ñuy fecc, ba teersi, di niru ñu sonn ba tax ñu nangu ku leen xëcc, takk. Mool ya bég : ñiiy wàcce seeni wiir ak seeni jumtukaay, ñiiy dajale napp miy pattax-pattaxi, ñee di woñ seen yëre ya tooy ba ni xepp, ak a fompu.

Xale yu ndaw yay seetaan, waaru ca jën yay dund, di tëb, ak jaani géej yu gudd yay battarñiku. Te dara gënul a rafet jën wuy door a génne ci ndox, bët bi bees, leer, wàccantoor yi mel ni wurus mbaa xaalis, di sànniy melxet yu baxa !

Ay loxo daldi tànnat, dajale, saam. Ndugg mu jar lañu fa daan jële, yóbbaloo ko.

Mbeex da nu daan yóbbe mbégte. Bànneex bala fay dugg, ak péex mu sell ma fa ne, da lay nàndal ba ci ruu ; ku am, ak ku ñàkk a ca yem, ñépp a koy yëg, day raxas xol. Sa yaram wépp déggook kéew gu yaatu gi, nga firi. Ngeccite, naqar, lépp ay ruus, nga nàyyi, noyyi, ubbeekuwaat.

Njaxlaf gu mat sëkk lañu daan ñibbee sunuy kër. Aka noo xamoon nu nuy neexale sunu àddina ci lu yomb, wàcce coono yii dul jeex, faj naqari xol yi.

Fàtte nga yendu ya nu daan defi Sàngalkam, ca toolu Mawdo ba mu donne woon ca baayam ?

Sàngalkam, ba léegi, fa la waa Ndakaaruy làquji, bu ñu bëggee dal-lu ci tës-tësi dëkk bi. Bari nay pàkk yu fay ndaw jënd, def koy këri noppalukaay : béréb bu naat la, neex a féexloo ci mag, neex a defe liggéey bu laaj wéet ak xel, xale yi mën faa fecciku na ñu ko bëgge. Ruq bu neex booba, yoonu Tëngéej waa fa daan dem.

Ba Mawdo jëlagul jabar, ndey jaa daan toppatoo tool ba. Daawu fa jóg : da ko daan fàttalikoo boroom këram, ndax ñoom ñaar a ko àndoon liggéey ci seen loxo bopp, di ko teeylu, jubbanti gàncax ga ba mu rafete noonu nu ko daan yéeme.

Yow, yaa dolli woon, ca biir, tabax bu ndaw bu ñetti néeg yu yem, benn sangukaay, benn waañ ; jëmbët fay flëer, daajlu fa mbaaru xar ak ngunu.

Cari kokko ya ràbbaloo ca kow a nu daan aar ca naaj wa ; sàppóoti yay seey, dend ak gërënaat yu xeeñ ya ; màngo ya dijj, meññ bay buubu ; pàppaayo yu neex ya, bindoo anami ween wu ne, ni toŋŋ ca kow, sopplu te kenn mënu caa jot.

Suuf sa fees dell ak i xob : yu naat, yu xànjar, ñax mu bees, mu wow. Foo dëgg, toj këri mellentaan ; ñu dëkkee tabaxaat nde duñu sonn.

Ker ya féex, nugg, nu tàllal sunu lali kàmpaañ, jaaxaan. Ñiy fo, def i kib, ñu jóg ñeneen toog. Ña dàq di tàccook a bàkku ; ña ñu dàq di weddeek a xultu, coow la ni kurr. Foo tàllal sa loxo dagg ub doom : danu daan lekk meññent ba dunu yëngu, naan ndoxum kokko ba ni guuj. Waxtaan wa moom, ku ci dàq a maye nga ni kii. Bu fono ba jibee nag, jàmm jeex, nu fettax, raatukaan, ku ney wëllaxndiku. Mbote ma kay a ngay ñor ndànk ca taal ba, saf sàpp ak poobar, laaj, bëer ak kaani.

Nun, danu daan dund. Waaye yit, di liggéey, dëkkee taxaw jonn ci kalaas yu fees bay raj-rajloo ; ndax, danoo bokkoon ci ñi fi jëkk a sasoo coono bu réy bi fi war a jëleg naxandum.

Te liggéey bu ne, muy bu xel di bu loxo, danga koy jox àqam, jox ko gëdda ba mu laaj, def ca la war ci coono, mën-mën, xam-xam, ak muñ gu mat sëkk. Sunu liggéey, ak bu doktoor nag, nanguwuñum po ak njuumte. Ndax, kenn du foye nit ; te nit, jëmm la ak xel. Saa boo yàqee xelum doom-aadama, am nga bàkkaaru ku rey

nit. Jàngalekat yi — dale ko ca yu tuut-tànk ya, ba ca waa iniwersite – ab xare lañu, bu am ngor, bariy jaloore, te kenn du leen woy, duñu leen sargal. Yoruñuy ndënd, niroolewuñu col yuy melax, waaye ñu ngi taxaw temm, di ubbi xel yi, ngir aar nit ñi ci pakk yeek ndëgg-sërëx yi ; fu ne ñu samp fa raayab xam-xam, jom ak ngor.

Aka noo gëmoon la nuy def, jàppe kog jaamu-Yàlla doonte jànglekat yu ñàkk solo lanu woon, ca ekkool yu ñàkk solo ya woon ca gox-goxaan ya. Aka noo bëggoon sunu liggéey, nangu caa sonn, jox ko àqam. Ni ko bépp njàngaan di defe, danu ko daan tàggatu ba mën ko na mu ware, ca ekkool ba aju woon ca sunu bos, te den-doon ak moom, tollu ciy xasab yu néew. Ay jàngalekat yu jigéen yu peeg seen lig-géey a nu fa daan won, nun, wàcc-bees ya, nan lanuy jëfandikoo ci lesoŋ yi nuy joxe, la nu jotoon a xam ci nit ak cim njàngaleyin. Nun danu daan fexe ba xale yu baree bari, di wal-waliy ñëw, sawar a jàngsi, te kuy dem yóbbaale sunug cofeel ci sa biir xol.

# 10

Móodu demoon na bay jiite sendikaa yi. Yàlla da koo mayoon muy ku xam nit, xam àddina, ba tax liggéeykat yaak seeni kilifa, ñépp àndoon ak moom. Xeexam, mi ngi ko tëraloon ci laaj lu yomb a jot, luy woyofal liggéey, di neexal dund. La mu daan wut, mooy lu yombal nekkinu liggéeykat yi. Waxam moo doon : « Dige lu mënul a ne, lu muy jariñ ? Jot li jaadu, doy na ndam ».

Doonte ñépp ànduñu woon ci gis-gisam it, wóolu woon nañuy pexeem, gëm ni day àntu.

Mawdo moom, talul woon politig ak sendikaa, nde amul woon jotam : siiwoon na cim paj ba moomatu ca woon boppam. Loppitaal la dëkkoon ; mu fees dell ak i jarag ndax, nit ñi, tàmbali woon nañoo bàyyi maa-mën ya nga xam ni, ak lu jàngoro wuute wuute, daawuñu weesu xob ak reen ya ñuy joxe.

Jamono jooja la Afrig bëj-gànnaar doon yëngu ; koo gis, ma ngaak kayitu xibaar ; werante wa bari lool, ñii ànd, ñiiy xëqantey tegante dënn, ñiiy mottaleentey xalaat, ñiiy weddeente ; moo ndax du looloo jur Afrig gu bees gii ?

Fekk na notkat ba bëggul woon lu dul gën noo ñoddi ci boppam, gën a fàbbi sunu xel ak sunuy aada : bala nga daan am lu la neex, dangaa dëppoo kask (te sunu kawar gu baramu gii doy nu kiiraayu Maam-Yàlla) ; ku ne kepp sa gënniy muqi, sol kiloot ju weex ju la yem ciy pooj ; bu dee jigéen, robb bu gàtt ba say lupp ni fàŋŋ, say tànk mel niy gamb ngay daagu. Ña maase woon ak jamono jooja ñoo xéy rekk, gisandoo ni lii ag ndof doŋŋ la.

Jamonoy dox, wañ̃eekootul. Wax ja yëngaloon Afrig sowu-jant gépp, moo doon, seet yoon wu jub wu nu mën a jaar ba génn ci moomeel.

Tëj nañu cay jàmbaar, góor ñu am fit, dara ; bu ñu jàppee ñii, ñeneen daldi jóg topp ca seen tànk wéyal xeex ba.

Sunu maas ga nag la Yàlla mayoon nu taxaw ci diggante ñaari jamono yooyu bokk ci taarix : gu noteel ga, ak gu moomsa-bopp gi. Nu doon ndaw yu gëm la nuy wut, ba lu nu sumb mu àntu. Ba nu jotee

sunu bopp it, bu nguur gu bees ga doon ginaar, nu ni noo fekke ba muy tostan, noo jëkk a samp raaya réew mi, woy bàkk wi.

Booba dama daan dégg ñu naan, nanu boole lépp luy doole askan wi, ndax, bu par-parlook péete mënul a ñàkk ci dig-gante bii pàrti ak bee, wii tëralinu nguur ak wee it, fàww ànd ak déggoo jiitu ci xol yi, ba réew mi doon benn. Ñu bari ci nun, dem àndeek parti bi fi ëppoon, yeesal dooleem ; ndax booba, dugal loxo ci mbir ma ba jariñ réew mee gënoon bank say loxo, mbaa di dunde xalaat yu fi dëkkul.

Móodu ku yeewu la woon ; dafa daloon di yóbbu sendikaa yi, ñu àndeek nguur ga, te daawul laajal i ñoñam lu dul lu jaadu lu mën a ne. Moone terewul woon muy xultu ni àmbaasàdd yu bari yi ñu samp fu ne, teeloon na ci sunu réew mu néew doole mii. Xaalis bu bari boobu ñuy wute tur, di ko wooteey gan ak a ganalee, yàq la, xajoon na ci liggéeykat yi. « Ñaata peyoor lañu ci mënoon a yokk ? Ñaata ekkool, ñaata jumtukaayu loppitaal la nu xañ ? » Yaak Mawdo, yéena ko daan déglu, fu mu tollu naan : « Alal jooju, ñaata mbedd lañu ci mënoon a gudroŋe ? »

Nun, danoo amoon maanaa te kowe. Waaye sa goro gis bànneex ba nga nekke

woon ak doomam, gis doomam di gën di bariy tànk sa mbaaru pàppa, ñuy wax, sa yaay di sol yaram ak a summarñiku, sa goro toogatul, xalaatatul woon lu dul nu mu feyyoo naqar wa ko sa séy ba yóbbe woon.

# 11

Xam naa xéll ni maa ngi lay yëngal, di wokk sa góom ; waaye nu may def ? Wéetaay beek tëju bi ma sañul a bañ a tax, fàww may fàttaliku.

Yaayi Mawdo, nun Taan Nabu lanu ko daan wax, ñeneen ñi Seynabu. Santam doon wu am maanaa ca Siin : Juuf Ñoxo, donoy Buur Siin. Moom ma nga woon ca démb rekk ; li xew tey, nii àddina siiy soppeekoo, yëgalu ko woon yaramam, dara safu ko ci. Démb la xamoon, moom la gëmoon, dëgër këŋŋ ci sidditu buuram, gëm nag ni deret ay joxe ngor ; boo ko waxaan rekk, mu wiccax bopp ba ni : « Lu réer ci juddu, feeñ ci jikko ». Te nag, yaayi Mawdo, àddinaam neexul woon. Dafa teeloon a ñàkk jëkkëram ja mu bëggoon ci xolam, takku ba yar taawam bii di Mawdo, ak ñaari doomam yu jigéen ya, ba ñooña séy... fa mu ware. Bennam bu góor bii di Mawdo, mu uuf ko ni segg mu jur. Lu mu la mas a giiñal ci bakkanu « Benn

bu góor bi muy noyyee » jeex na. Tey, benn bu góor bi nar koo rëcc ndax « tëgg bu bon bii yées ub géwél ; nde géwél njiglaay la. Waaye tëgg !... Lu mu jege lakk ko ni safara sa ca mbaar ma ».

Ba nu nee ci sunu jàmm, fàtte sa waxi séy, yaayi Mawdo moom, guddi, bëccëg, ma ngay xalaat nan lay def ba fey tëgg bi boram.

Ba bés, mu ni day seeti rakkam, Farba Juuf, boroom dëkku Jaxaaw. Man la àbb waliis, tànn yenn yëreem yu baax, lem ca, yeb pañe ba mu fees ak ndugg yu jafe mbaa bariwul Siin (meññentu Farãs, formaas, komfitiir) jëndal doomi càmmiñ yay foyukaay, wutal càmmiñ laak ñeenti jabaram ay kuppoŋi ndimo, leb Móodu tuuti xaalis leem ci nafaam, léttu, fuddënu, solu, takkaayu ba jekk, daldi dem.

Yoonu Tëngéej wi léegi, bu ñëwee ba Jamñaajo, day def ñaari xàll, wu ndeyjoor wi jaar Mbuur, dem Siin-Saalum, wi ci des jëm Kees, romb Tiwaawan dëkku Tiijaan ba, wuti Ndar, fa doon péeyu Senegaal. Taan Nabu nag, amul woon yoon yu neex yooyu, Waaye fa mu toog ca kaar ba ni tekk yëgul raŋ-raŋ jaak yoon wu naqari wa, xol baa nga ca béréb ya mu màgge. Xél yu metti ya kaar bay dow jëm ak moom fa

mu xaleeloo it, teewu ko woon a xàmmee àll booba mu miin lool : Sinjaa, boo ko weesoo, ci sa càmmooñ, Popangin, fa gurmet yay màggale Pàntarkot.

Céy li jaar fii ciy doom-aadama yu nekkatul, te àll bi moom ni degg ba tey jii ! Taan Nabu xam ni, nit du dara, boo ko seetee ci àll bii, dara jógul. Àddina, yàgg safu ko ; foofu la mëne nit.

Ay guyi guy a ngii, tàllal bànqaas yu dijj yu fastoo, jëme asamaan. Ay nag di jéggi tali beek seen ndaag, mel ni ñuy xeelu oto bi naan ko « faalewunu la ». Sàmm seek seen caaya yu gàtt, gàddu yat mbaa ñu koy wëndéel, di leen xàjji. Nit ak mala, lépp àndandooy saamandaay nataal bu jóge ca maamu-xaat ya.

La muy xalaat lépp nag, teewul saa bu ñuy dajeek oto, Taan Nabu day gëmm fatuus : fitam dékkuwul kamiyoŋ yu mag ya ca sëf yu réy ya.

Jumaay Medinatul Munawara ju rafet jii tabaxaguñu ko woon ngir Lislaam bi waaye ngëm gi yëkkati ñépp benn la ; julli gi amoon na ; góor ak jigéen, dañu daan toog ba sës ca peggu mbedd ma. Taan Nabuy xalaat : « Boo bëggee xam ni aada jógu fi, dangay génn Ndakaaru ».

Àllu Njaasaan baa ngii, ci sa càmmooñ, bariy dég, fees dell ak i golo, ñuy ñoyy-ñoyyi ci naaj wi, ni ñu màndi.

Caajaay, Taatagin, Njurub, Njuujuuf, Fatig péeyu Siin. Kaar baak coonoom, gël-gëlam ak rëŋ-rëŋam, jàdd càmmoon, rëŋ-rëŋeeti ; Jaxaaw a ngoog nag, Jaxaaw-péey, dëkku buur ! Jaxaaw fi buur yi juddoo, féeru fi ; Jaxaaw dëkku maam ya ; Jaxaaw mi mu bëgg ci xolam ; màkkaanu buur yeek ëttam yu yaatu.

Xol ba diisati na, na mu koy dale, saa bu ñëwee kër baayam gii.

Laata muy def dara, Taan Nabu dafa laaj ndox ak ndés, jàpp, julli, siyaare xabru maamam ak bàmmeel ya ko wër, ni màww, te bu ci neek ka mu koy fàttali, xolam gënatee fuddu. Foofa ca Jaxaaw, ndem-si-Yàlla yaak way-dund yaay dëkk ndax, ku falu buur bu ñëwee, la muy jëkk a def mooy, jëmbët ci ëttam ñaari garab yiy séq bàmmeelam, bés bu génnee àddina. Taan Nabu sànni ña tëdd ñaan yu mu tibbe ci xolam : kanam ganaqareeti ndax béréb yu màgg yooya, da koy fàttali junjuŋ ya daan jiin ak a bàkk maam ya.

Lii taxoon mu waat ni moos, yow Aysatu, du seetaan ngay gàkkal juddoom bi.

Taan Nabu, diineek cosaan la boole woon gëm. Moo tax mu fàttaliku ni waroon naa sottiji soow ca dexu Siin ga, dalale ko tuur ya, àndandoo yooyu bët dul gis. Waaye, bu soobee Yàlla, ëllëg dina xéy yóbbu fa sarax, neexal leen ndax ñu aar ko, musal ko ci bët bu aay.

Taan Nabu daldi jot nag cëram. Ñu teeru ko ni ñuy teeroo buur, moom miy magu boroom kër gi. Kenn xalaatu koo nuyu te sukkoo ; la gën ca cin ya lañu koy taaj te du bokk ak kenn.

Fu ne waay jóge fa, sargalsi ko, loolu fàttali ko ni ndono rekk a wóor, fàttali ko jaloorey maamam Buur Siin, pëndu xare yaak dooley naaru-góor ya. Deretam ñulugati ko, mu gënatee gëm ni juddu rekk ay dëgg. Lim ba ñuy lim jàmbaar ya féeru, delloosi démb ; kooraa ya yëngu, cuuraay lay gilli, sidditam jógati, mu feesati dell ak fit, daldi woolu càmmiñ la, ni ko :

« Damaa bëgg gune gu ne ci sama wet ma def ko sama wéttalu xol, def ko ni sama bopp, muy samay tànk, di sama ndeyjoor. Maa ngiy jëmsi mag, te ba xale ya séyeek tey, kër ga dafa wéet ».

Booba dey, Aysatu, yow doŋŋ la doon xalaat ak a wut nu mu feyyoo, waaye tuddul sa tur ; mbañeel ga mu la bañ,

ŋaaŋu ko càmmiñ la. Kooka yit daldi koy tontu ni ko :

« Loolu dey ci yow la aju. Masuma laa jox kenn ngir bañ laa sonal, ndax guney tey dañoo naqaree yor. Jëlal Nabu Tuuti, sa turandoo ; yaa ko moom. Ay yaxam laa la laaj ».

Taan Nabu am la mu bëggoon, bég lool ; yebaat waliisam, duy pañeem ak lépp lu am ca kow ga te jafe ci taax yi : cere ju wow, tiga-dege, dugub, nen, soow, ginaar ; ni nikk ndeyjooru Nabu Tuuti, daldi ñibbisi.

# 12

Ba mu may delloosi sama waliis la ma Taan Nabu niyooleek Nabu Tuuti. Ginnaaw ga la ko yóbbu, ca kër ya ñu dendal yépp, wonale kook am-di-jàmm ya.

Nabu Tuuti, man mii maa ko dugal ekkool ; ci keppaaru bàjjanam la yaroo, mu jàngal ko togg gu neex, fóot ak paase, ba ci dëbb sax, booleek fu mu tollu daan ko fàttali mooy kan, luy cosaanam, ak dereti gor jiy dow ciy sidditam ; daan ko gënuoo nag ni, jikko ji gën ci jigéen, mooy nangu.

Ba Nabu Tuuti amee sertifikaa, ba teg cay at liise, bàjjan bi ni ko mu defi joŋante Ekkoolu Rewlikat yi : « Ekkool bu baax la, bu mën a yar ; janq ja duñu sàddu, col gu yiw lañuy sol, gu sell, weex tàll ; jaaro sax duñu ko takk. Seen liggéey it, bu baax la, dinga ca am xaalis, am ca peyug Yàlla gu la mën a yóbbu Àjjanna, yow kiy taxawu juddug doom-aadama, di yokk xeetu Muhammad. Liy dëgg bay dëgg sax, mooy, njàngum jigéen jarul a soreel. Te

man sax, damaa xamul, nu jigéen bëgg a yore boppam ciy wax, wax suba, wax ngoon ».

Nii la Nabu Tuuti doone saasfaam, ba bés, Taan Nabu woo Mawdo mu toog, mu ni ko : « Farba, sama rakk ja dey, may na la Nabu Tuuti, ni dafa ma koo gërëme ci yar bu rafet bi ma ko yar. Boo ko jëlul nag, du ma jig de, damay dee ndax as gor, gàccee gën a gaaw ci moom wopp ».

Ma yëg, Móodu yëg, dëkk bépp yëg, yow Aysatu, nga ne ci sa téxét gu yàgg gi, foogoo ca dara.

Ba ndeyam jàppee guddi ga mu ko koy jébbal la Mawdo door a takk fitam, yegge la la jigéen ñépp doon ŋun-ŋunee, te mooy : am nga wujj. Boo ko gisee nag, ma ngay logg-loggal, naan : « Sama yaay mag la, te li mu naan ci naqar ak yaakaar ju tas, jafe-jafe yu bari yi mu jànkoonteel ci àddina, tax na ba, xol bi àttanatul dara. Su ma bañee xale bi, day dee. Jàppal ni du doom ji, waaye doktoor beey wax ak yow. Seetal ni kii càmmiñam jur, mu yaral ko boppam, doomam xéy bañ ko, gàcce googu, fu mu ko jëme ci kanamu nawleem yi, da koy rey ».

Kon daal, bañ « naqar ak gàcce rey ndeyam » a tax Mawdo dogu ci séetali

jabaram ca guddi googa ? Waaye nag, ndeyam jooja ni këcc, bari lu muy jomlu, aada yu metti ya lakk xol ba ba mu jeex, gëmul lu dul cosaan, lu ko Mawdo Ba mënal ? Waxumaak Mawdoo nga doon magalsi, booleek liggéeyam bu metti ba, tas ko tasar. Te Mawdo sax, ndax jéem na caa bañ dara ? Nabu Tuuti dafa sopplu woon de...

Ahaŋ ! Yow Aysatu kay bokkatoo. Mbëggeel gu yàgg ga ngeen séqoon ? Dara nag, tus, fàtte na ko. Doom yi ? A cem ! Ndaw ñàkk solo ci diggante ndey juy jubook bennam bu góor. Yow daal, bokkatoo faf, yaak sa ñeenti doom yu góor yoo xam ni, du yàgg ba ñu def leen nawley doomi Nabu Tuuti ; ndax ëllëg nag, géwél yi, doomi Nabu Tuuti lañuy mën a woy ak a jiin, naan leen : « Deret ñibbi na cosaan». Say doom ñoom, duñu dara : yaayi Mawdo, buur daali la. Mënul woon a sëtoo doomi tëgg. Ab tëgg, ndax mën naa am ngor ak jom ? Sa goro ya daal, boo leen daan seet sax, danga naan : ndax ñii xam nañu ni Aysatu, dafa am xol, sax i siddit ? Ña ca amul woon sikki-sàkka yit kat, seen xalaat weesuwul woon : ngoru tëgg ak naqaram, kenn du ko méngaleek ngor ak naqaru gellwaar.

Mawdo nag, dàqu la woon, génnewu la. Warugaram daal la doon defi ; bu sañoon it nga toog. Nabu Tuuti kër yaayam la koy bàyyi. Yow, yow la bëggoon. Mi ngi tollook ñaari fan yu ne, ngir wàccook wareefam, mu fanaani ca ñaareelam. Su ko defee, ndeyam du dee.

Waaye, Aysatu, ngand nga ! Ña la doon jéem a tuutal ak a daaneel, yaa leen mën fopp !

Am ñu lay digal naan la : « garab guy meññ, kenn du ko gor. » Ñii di la tiitale say doom, naan : « góor baayam rekk a ko mën a yar mu baax. » Dégluwoo ca kenn.

Dëgg yooyu nga xam ni, fub jeeg mas a fippoo, ñu sotti ko ko ba mu ni muut lem loos, dëgg yooya laa ni, la ñu ca foogoon amu ca, mënuñu ca la nga jàppoon dara, te moo doon tas, dem ak sa ñeenti doom, dootoo geestu waxumaak di dellusi. Nii nga bàyyile Mawdo, ca diggu lal boobee ngeen yàgg a bokk, bataaxal bii may fàttaliku ba tey, rëdd réeru ma ca :

*Mawdo,*

*Buur day muñ i bëgg-bëggam, ngir matal i wareefam.*

*Ñeneen lem u loos, ni xiim ak nattu bu leen di bëgg a rey.*

*Cig gàttal daal, noonu la sunu askan wiy doxe, di xàjjaleek a wuutale maanaa yi, ci anam yu tëddul fenn. Man nag, duma ko mas a nangu. Sunu bànneex ba nu nekke woon, mënuma cee wuutal lii nga may wax tey. Yow, dangaa bëgg a teqale mbëggeel ak séy. Ma di la xamal ni, ci man, jaxasoo mënul a am, te xol àndu ca, ak lu mu néew néew.*

*Yow, boo mënee di séy, di jur ak koo bëggul, ni danga koy def rekk, ngir lu neex sa yaay jii jamonoom wees ba noppi, kon yow doo nitu dara. Te fa ma la ajoon ci daraja, fa ma la tegoon cig wegeel, xàwwikoo nga fa.*

*Nii nga bëgg a doxale sa àddina, xel nanguwu ko : ci gii wet, man nga bëgg, man nga taamu, man nga tànnal sa bopp, maay sa bakkan...*

*Ca gee wet : Nabu Tuuti, danga koy dëkku rekk, ndax wareef.*

*Mawdo, nit, nit rekk lay doon : di mala mu nite, boole darajay nit ak jikkoy mala. Moo tax daray nit matul : du doon nit këndëŋ, du doon malay kese.*

*Bés ni tey, futti naa sa mbëggeel, ak sa sant, dese genn col gi wóor, muy jom.*

*Dem naa sama yoon. Ba abadan.*

*Aysatu '.*

Nii nga deme. Bett ñépp ca fit wa nga am, ba luye kër, yor sa bopp, geestootoo

dara, ak lu mu metti metti, xoolatoo woon lu dul sa kanam. Sumb nag lu jafe. Naam, jege woon naa la, di la dëfal, waaye la la gënoon a dimbali, la la wallu woon dëgg, mooy téere ya. Ñoo doon sa ndëgërlaay, di sa kiiraay.

Dooley téere, doy na waar ; kéemaan la ci kéemaan yi xelum doom-aadama sàkk : ay rëdd, nga boole muy baat ; nga booley baat, xel nàcc, indi xalaat, nettali taarix, génne xam-xam, wone àddina. Téere mooy jumtukaay yu yéeme, ci jàllale caada ak wecceentey xalaat. Ñooy boole ñu bokkul jamono, tënk leen ci benn gëstu, ba ñu génne ci lu jariñ mbindeef yi. Yow Aysatu, ñoo la yéege ca kow. La la askan wi bañaloon, ñoo la ko may. Ay joŋante nga def, am ca ndam la la tax a dem Farãs. Ba nga génnee Ekkoolu Interperet, ñu yóbbu la Àmbaasàddu Senegaal ba ca Etaasuni ca Amerig. Nga am fa pey gu baax. Ne ca sa jàmm, na nga ko daan waxe ca say bataaxal, dëddu fàww ña doon wër bànneex bu yomb ak a wut ku ñu foye.

Mawdo nag ? Xanaa àndaat ak i mbokkam. Waa Jaxaaw ña fees dell këram, neey dañuy jàpple Nabu Tuuti. Waaye Mawdo xam na ni, mënu laa tëkkaleek Nabu Tuuti ; yow, ak sa taar ak sa mokk-pooj ;

yow mi ko bëggoon ci lu dul alal ; yow mi xamoon baat yay wàcce coonoom.

Mawdo ? Gisuma lu mu daawul wax : « Damaa jaaxle. Mukàllaf mënul a xéy rekk bàyyi la mu miinoon. Damay seet samay simis, ak samay tubéy fa ñu daan ne, duma gis tus. »

Te man nag, mënuma koo yërëm. Dama ko daan bàyyi rekk muy jàmbat naan : « Léegi, sama kër, mooy Jaxaaw-gu-ndaw. Mënatuma faa noppalu ; fépp a tilim. Sama dund beek sama yëre yi nag, maye rekk ; ku ñëw, Nabu Tuuti jox la. »

Duma ko sax déglu.

May wax muy laajtu naan : « Am na ku ma ni gis na la démb, nga ànd ak Aysatu. Dëgg la ? Da fee ñëw ? Na mu def ? Xale ya nag ? »

Tontu rekk, defuma ko ko.

Ndax Mawdo nag, muy moom, di góor ñépp sax, dañu maa yéem. Sag dem moom naqari woon na ko, lool. Boo ko masaan ni jàkk daldi koy xam. Bu daan wax say wax sax, baat ba day soppeeku, ñagas. Waaye kat, la mu doon niru ku gecci lépp, ak jooytu yu metti ya ca doxalinu këram, lu ne mu xultu ko, terewul woon léeg-léeg kollu Nabu Tuuti jëm kow ; ba ñaar ñu góor juddu xaat.

Boo waxee nag, jëme ca firnde jooja ni fàŋ, daan wone fa mu jaar ak Nabu Tuuti, day daldi lemu, tàngat, xulli bët ya, te naan : « Xoolal yow, bàyyil dof-doflu. Noo bëgge góor dëkk ak jigéen ci këram, di ko jege, ba noppi, mel ni xeer ? » May wax, muy joxey misaal, naan :

« Gis naa film boo xam ni, benn fofalnaaw dafa daanu ca àll ba. Ña ca rëcce, seen néewi moroom ya lañu lekk moo tax ñu dund. Looloo lay won ni, nit ki, am na fu muy tollu, ak lu mu xelu xelu, du mën a të la muy yëg. Dangaa war a bàyyi yërmande ju ëpp ji niy gént, te ni jàkk seet li am. Am na dëgg yu doom-aadama mënul a jéggi, deme ni lekk ak solu. Dëgg yooyu am na ci yu góor mënul a të ba tax muy génn. Ak lu mu naqari naqari, nga nangu dëgg gi.

Góor nag laa wax, ndax, moom la Yàlla nattoo yenn jikkoy mala yi. Yaa gën a xam li may wax... Loolu la jigéen war di seet, bay jéllale, di jéggale. Jigéen warul di jàpp ak a xalaat ni waayam wor na ko ndax yenn moy yu mu def, mu di ko xalaat ba mu koy yóbbe naqar. Li am solo mooy li fii ci biir xol ; mooy dëgëral diggante ñaar ñu ànd ». (Bu ko masaan a wax nag, daldi fëgg dënn ba, joxoñ xol ba) neeti : « Loo

bëggoon ? Su ma muñee ba sës, jàpp ci li ma am. Neexul waaye, dëgg goo lëñbët, fekk ca lu ñaaw. Lu waay seet rekk lay gis ».

Ba daal, wut uw lay a taxoon Mawdo wàcce Nabu Tuuti, ba di ko tëkkaleek ug lekk ? Kon daal, bëgg a ñam leneen a tax góor di moy jabaram ?

Kii, maa ko jéppi ! May wax, mu naan naa jéem a xam. Waaw, lu may xam ? Nit dafa war a topp bëgg-bëggam rekk, lu ko soob mu def ? Bu ko neexee wor ? Ku mu xemmem daldi cay topp. Man moom, du yàgg ba ma ànd ak góor ci bëgg i jabar ; kon lu may xam ?

Aysatu, ay, maaka laa ñee woon, ak sa féexaay ba nga nekke woon, ba nga fi mujjee ! Ne ca sa jàmm, tàggook kanam guy gël-gëli, say doom yaru, màgg cig njub wuuteek la ñu la ca doon séenul ; xalaatatoo Mawdo, jéggi la nga weesu woon, sànni ko fale, siggi nag ba dee. Defoo, waxoo, ñu lor la ci lu dul dëgg du yoon ; nga ñëw, ak sa fullaak sa faayda, nappaaje la weesu woon, doon royukaay ci jigéen ñi, jëkk fee am fitu tëral dundin wu bees.

# 13

Sama nattoo ngi ma dal ñetti at ginnaaw sa bos. Waaye li nu wuutee mooy, sama bos jógewul ci samay goro ; Móodu sama jëkkër ci boppam a ma ko teg.

Daba, sama doom, ba muy waaj a def bag, da daan faral di indiy moroomam ci kër gi, ñu bokk di nafar. La ca ëppoon, ñaare, benn janq bu sew te bari kersa la daan àndal. Bu ñëwaan, ni ñogg ; nga gis ni sunu dëkkuwaay bu naataange bii la xamul. Te moone ku rafetoon la, di njegemaar bu dëgër, ndeysaan, ak yëre yu furi yi, waaye set wecc. Taaru, ndey, taar bu wóor bu dara raxul : bind bi jekk ba ràññeeku, ku mu romb nga xoolaat ko.

Yenn saa yi, daan naa gis Móodu di wax ak ñoom waaye, masuma caa ñaaw njort ; daan naa dégg sax mu naan mooy yóbbu xale ba ci otoom mu ñibbi, ndax « dafa guddi ».

Bintu yit a nga doon soppeeku, di sol robbi-wékki yu jafe sax, tey reetaan, naan

Daba : « li ma koy jënde dey, ci jiba paa bu màggat lay jóge ».

Ba am bés, Daba wàcce ekkool ni ma : « yaay, Bintu dey, dafa am njàqare : paa ba ca robbi wékki yaa ko bëgg a takk. Seetal ma lii rekk, bag bi desul lu ay weer, ñu nar koo génne ekkool, may kog màggat ».

Ma daldi ko ni : « Waxal ak moom ; na bañ de ! »

— su kooka naree yóbbu way-juram yi Màkka, may ko kër, ak oto, ak i takkaay, ba noppi di ko fey weer nag ?

— Loolu lépp, jarul dakkalug ndawam.

— Man it de, loolu laa xalaat. Dinaa ko ni mu bañ. Waaye yaayam dafa sonn, te fas yéene génn ci ñàkk gu metti gi mu nekke. Fu mu tollu, ma ngay jàmbat, naan, saxaaru matt mi, tax na ba, kenn xamatul lu muy nirool. Lu ma sol nag, mu ne cay xool ak a ñee. Jooytu la mën.

— Ma ni, loolu lépp, Bintoo ci am solo. Bumu ci dugg de."

Ay fan lanu ca teg, Daba indeeti wax ja, ak fu doy waar fa mu teere, ni ma :

— Yaay, Bintu dey a ngay rey boppam, waaye dina séy ak paa ba. Yaay ja jooy naa jooy ba deseetul i rongooñ, naan ko :

— Ay doom, sarax ma, ma mos tuuti bànneex, bala maa dee. Sarax ma, ma dëkk

fu ñu mën a tudde kër. Moo tax mu mujj a nangu.

— Ba kañ la nar a séy ?

— Dibéer jii di ñëw, waaye, du am bernde, ndax mënul a dékku sunu ñaawalaatey moroom yi.

Dibéer jooja ñuy mayee Bintu, ca timis ga, laa gis Tamsiir, magi Móodu, muy ñëw, ànd ak Mawdo Ba ak ilimaanu goxam, ñu solu ba ni jogg. Moo fu ñu jógeek seen gom gu saf gii ñu tàmmul ? Xéy na ñàkkul ku ñu ciy doxlooji lu am solo, ñuy jëlsi Móodu. Moo tax ma ni leen : « Móodu dey, yenduwu fi ».

Ñu ree, dugg, tey bannaxndiku cuuraay lu neex liy gilli. Ma toog jàkkaarlook ñoom, ànd ak ñoom di ree. Ilimaan ja daldi tàmbali :

— Ñaar ñu Yàlla boole, kenn mënu ca dara.

Ñu ni ko : « Waawaaw, waawaaw », ànd ni tekk tuuti. Mu noyyiwaat, xaddamtiku, neeti : « Àddina sii, lu masul a am, amu fi ».

Tamsiir ak Mawdo neeti ko :

« Waawaaw, waawaaw, dëgg la de ».

— Bari na lu waay di naqarlu, te am na lu ko gën a metti fuuf.

May xool ilimaan, muy biiñ, ak a gañ-ñaxook a tëral dëggam yii nga xam ni, foo

ko mas a dégg, am na xew-xew bu ñuy waaj a yëgle, muy bu neex mbaa bu naqari, kon ñii, lu ñuy bëgg a wax ? Ndax ñoom kat, seen dànkaate bii, niruwul luy nar a jur jàmm. Kon ñoom jàdduñu fi woon ci noonu rekk ? Te xanaa, musiba, kenn du ko yëgleeji, bii summarñiku bu réy ? Walla dañoo bëgg a dalal sama xel, tax ñu soloo nii ?

Noonu, sama xel ni yarr ci ki fi yenduwul, ma tiit bay rab-rabi, ser ni mala moomu ñu wër ndombo, ni leen : « Móodu ? »

Ilimaan ni Yàlla dikk na, am na fu mu jaar, daldi mel ni kuy wonni xal, di rebexu naan :

« Waaw, Móodoo nu yëkkati, waaye, Alhamdulilaa, dara jotu ko. Dafa jël ñaareel rekk, tey. Jàkkay Grã-Dakaar lanu jóge nii. Fa la woon takk ga. » Ahaŋ ! Ilimaan ñàggi na ñag bi ba Tamsiir ñemee wax :

— « Móodu sant na la. Nee na, dafa fekk ni, lu war a am, muy ci nit, di ci leneen, Yàllaa koy dogal. Kon, Yàllaa tudd ci moom ñaareel, mënu ci dara, wànte, mi ngi lay gërëm, ndax, diiru ñaar-fukki at ak juróom yi ngeen ànd, lépp luy bànneex, bu jigéen warlook jëkkëram, defal nga ko ko. Ay mbokkam it, rawati na man mii di

magam, nu ngi lay sant. Fonk nga nu, xam nga ni nooy deretu Móodu. »

Nu teg ca nag lépp lu ñu mas di woyofale mbir mu mel nii :

« Yow kenn ay ne ci sa kër, ak lu muy yaatu yaatu, ak lu àddina naqari naqari. Yaay aawo, di ndey ; yow yaay xaritu Móodu ».

Boo gisee Tamsiir, xooru-baat gaa ngay pollax-pollaxi ca bóli ga, muy tëgal tànku cammooñ ba mu benkal, ak maraakiis yu weex ya ni nàjj ak pënd bu xonq coyy ; ñoom ñépp sax di, muy Ilimaan ja, di Mawdo. Xam naa, dañoo rung ba ñuy ñëw.

Mawdo moom ni cell, baat ŋaaŋu ko. Moom, ma ngay fàttaliku njaaxumam ga mu duggoon, sa bataaxal baak na nga ko defoon. « Ku ndobin rey sa maam, boo séenee lu ñuul, war a dow. » Te xam na, maak yow, ni nu niroo. Moom, da doon moytu. Moo ko taxoon ni muut, njatt loos, ni yott, ni kuy bëreji te yëg jéllam.

Man nag, ma nangu rekk, baat bu jib, gën a mel ni tooke, sama xol biy xëtt ; waaye ma ni degg, ni coowul Tëngéej, di leen xool ñu naan :

« Ñaar-fukki ati séy ak juróom... Jigéen ju amul moroom... » Ma delloo sama xel

ginnaaw, seet seet fu buum gi doge, ba sama wét lëj, te yëguma ko ; lu ma def, ba lii dal ma, xawma ko ! Sama waxi yaay ja nag dikkalaat ma, ba mu naan : « Góorayiw gi ëpp na ; cottite gi ëpp na ». Maa ngiy door a jëli, la mu ma doon gandeeru, te mooy : « Ku mel nii, miikar lay doon, bu goree jaaxal ma ». Maa ngiy door a xalaat, sàkkala-Yàllaam wi ni ŋàpp, te foo ko fekk, boroom, doxaankat lay doon. Maa ngiy door a xalaat ni, bëccëg bépp doxu fi, te waxu ma woon lu dul : « Buleen ma xaar añ ». May xalaat génn yu bari ya mu daan génn jamono yii, taa-fantaloo ndajem sendikaa ba kenn du ko foogal dara.

Tey lépp a ngi ni fàŋŋ. Móodu daan na geet boppam, bu metti sax, tey reetaan naan, day toj nen bi ci koll bi, bala koy màggatloo.

Bu daan génn guddi, yëreem yépp la daan tasaare, di lemmeek a natt, ba ba muy sol ba ko neex di falax-falaxi, sànni ya ca des ca suuf, indilati ma liggéey, may lemaat ak a tegale ; lii lépp, ma daan ko daj, ndekete, dara waralu ko woon, lu dul wut a jekk ba mën a neex keneen.

Sama xel miy wëndéelu, xamatuma fu ma ne ; waaye ma ànd ak sama sago rekk,

muñ, fexe ba dal, ndax fasuma leen yéene may caalit gu ñu nettaliji. May ree nag, woyofal mbir mi ni ñu ma ko indile ; sant leen, ci anam bu nite, bi ñu doxale yónnent bi. Delloo yit Móodu ay cant, ni leen : « Baay bu baax la ; jëkkër ju baax la ; dootul jëkkër rekk sax, xarit la. »

Ma gërëm it samay goro, gërëm Ilimaan jaak Mawdo, ree leen, xellil leen lu sedd, ñu naan.

Cuuraay liy gilli, ñuy bannaxndikook a bannaxndikuwaat, ma gunge leen, jox leen loxo, ñu dem.

Ku ca gën a bég nag, nga ni kii, ba mu des Mawdo Ba. Moom xamoon na lu diis lii, lu mu mën a jur.

# 14

Mbas ! Ndax Yàlla ma wéet, mën a bàyyeeku, ba natt tóoxidóona jii ma jóge kow, jan la. Moo, man sax, fàtte naa laaj nu sama wujj wi tudd, ba mën a xam, wan xeetu nit a ma yóbbe mii musiba.

Sama kumpa dey yàggul, ma daldi am tont li. Samay xame yu jóge Grã-Dakaar a daldi dowsi, nettali ma lépp lu amoon ca xew ma, cocc ba coset, dara desul. Ñii, am ci man cofeel dëgg a leen yëkkati, ñii, añaane ndeyi Bintu maanaa mi mu nar a jële ci séy bi.

Man, damaa xamul lii lan la. Ñoom it xamuñu, « kilifa » gu tollu ni Móodu, lu ko dugal ci kër ndóol yooyee yoruñu, taquñu, ñàkk ba fu ñàkk yem.

Bintu, gune gu maaseek Daba, sama doom, ñu nar ma koo takkal wujj, ma war di jëflanteek moom. Bintu mu bari ma kersa ! Ndekete paa ba daan jënd robbi-wékki ya ko tàggale woon ak yëre yu furi ya, du kenn ku dul Móodu ? Te moom,

ndey, mbóotam yépp la daan dénk kii di doomu wujjam tey, ndax foogoon ni, gént googu balle ci xel mu naax, du mas a doon mukk lu bët di tegu. Bawul dara, lu ne mu nettali ko : kër ga, peyu weer ga, paasu Màkka ya ñu nar a may way-jur ya. Foogoon na ni moo gën a muus kii mu defoon moroom. Booba dafa xamul pastéef gi ci Móodu, lu ko të lay bañ, jomam jépp a ngi ci li mu ŋank mu dog, pakk téyewu ko, su daanoo, ma ngay tëb, jéll da koy xamb.

Daba moom, xol biy xëtt, muy bëgg a deek gàcce, di baamtook a baamtuwaat tur yi Bintu wutaloon baayam : Màggat ga ! Boroom deq ga ! Kooñoor ga !... Kon daal, aji-juram ji lañu dëkke woon a këll-këllee ak a ñàkkal faayda, mu nangu ko ? Daba mer bay fuur. Ayla-yéwen, xamoon na ni li xaritu benn bakkanam bi doon wax, dëg-gam la woon. Waye nag, lu doom, waxu-maak ju jigéen, mënal ndey ju tàqalikook sagoom, di yuuxu xiifam ak bëgg-àddi-naam ?

Bintu daal, ni muy dale moroomam yu bari, mbote la rekk, mu ñu yoole ci xàmbu alal.

Lu Daba gën a seetaat mbir mi nag, xadaram gën a tar, mu taxawu maak :

« Yaay, tasal. Dàqal góor gii. Wormaalul kenn ci nun, du yow, du man. Defal ni Taan Aysatu, tasal. Wax ma ndax dinga fase. Xawma nooy xëccoo góor ak koo xam ni noo maase ».

Man, may xalaat li jigéen mas di wax saa bu ñu ko woree : « Su Móodu doon soow, ma ni maa ko faat. Lu fi des, a cem ! Lu dul soow du ndox. »

Waaye dogal bu mujj bi daal, maa ko yor. Te kat, Móodu fanaansiwul sax faf (ndax day séetal jabaram xaat ?). Wéetaay dina tax a dal, ba mën a waxtaan ak sa njegenaay : noonu laa fanaanee seetaat mbir mi, biir ak biti.

Dem ? Am ak góor ñaar-fukki at ak juróom, jural ko fukki doom ak ñaar, dem, dooriwaat fa ma doore woon ? Ndax am naa fit, ak kàttan gu ma dékkoo, man kenn, bii yen bu diis ci aada ak ci koom-koom ? Dem ! Far la nu weesu, ba mu set wecc ; walbati xët woo xam ni, doonte lépp neexul woon bay nes-neseet, wax dëgg setoon na. Dem daal tàmbalijiwaat séy boo xam ni, mbëggeel, kóolute, ngor, yaakaar, dara du ca am. Masumaa xam jëfin yu bon yi ci séy. Bañ leen a xam, tax ma ŋàlli ? Boo nee naa jéggale nag, jóoru ñaawtéef yureekooti, ci sa xel te doo mën

lu dul jéggaleeti, di jéggale rekk, dëkke ko. Dem, sore wor yi ! Mën a nelaw te sama xel du ne di wëreelu, may xaar ak a déglu jëkkëri bokk-bokkloo, lu ni kunduŋ ma ni moom a.

May lim nag, sama moroom yu jigéen yi ma xam, te ñu xéy ni leen yalbàndiŋ mbaa ñu faf leen fase.

Xamoon naa ca, ñu seenug ndaw dese woon i tóor-tóor ba ñu mën a xëcc góor daali gu ko jar, boole am-am ak daraja, ba ñu naan sax moo gën ka dem, « téeméeri yoon. » Ñooña, toskare ga ñu nekke woon, naataange gu bees a ko wuutu, baawaan ci ñoom, soppi seen dund, noddanti seeni lex, leeralaat seen ndoxum bët. Xam naa ca yit, ñu amatul woon yaakaari defaruwaat, ba wéetaay a leen teel a dugal biir suuf.

Àddina, am njuuy la, mbiri Yàlla kenn mënu koo natt. Moo tax, pettaaw yi sama dëkkandoo biy sànni ci layu bii ci sama kanam, mënuñu maa taxatee rafet njort : du bu ñu jaaxaanee wone seen biir yu ñuul yi, neey gisal nañu may ree ; du bu ñu dajaloo, seen ginnaaw yi àndandoo weex, neey ni góoru ñaari-tubéy gaa ngii jëmsi ci man, di alal juy ñëw. Su ko defee, Farmata, sama dëkkandoo bi teg ca ni : « góor gii, ak alal jii, dara doxul sa digganteek ñoom, lu

dul saraxu ñaari guro bii : bu xonq ak bu weex ».

May wax, muy dëgëral naan : « Wolof Njaay de nee na, xàccee boo gis, wërsëgu waay la. Lu la ko tee gëm ? Looy ragal ci fase ? Jigéen moom, bal la, ka koy sànni mënul a xam fu muy dal. Xamul fu muy bërënguji, waxumaak ku koy for. Léeg-léeg, loxo bu ñu foogul woon a ko naan tiib, téye... »

Lu ma toppe kon sama xalaatu dëkkandoo bii dul dara, lu géwél buy yaakaar fu mu ndiigoo ba for ca neexal bu duun, damaa jël sama seetu. Moom, moo may won firnde ju ni fàŋŋ. Sama bind bu jekk baak sama yaram wu njaxlaf wa, lépp dem na. Sama biir bi fëjj, ni fuŋŋ ci sama suufu sér bii di suturaal sama pooj yi nga xam ni, li ma waaxu ciy kilomet ba ma juddook léegi da leen a wulli ba ñu ràpp, bàyyeeku. Sama ween yi nàmpal ba ni lappax, xamatuñu fu toŋŋooral féete. Amul sikki-sàkka, ag ndaw gàddaay na sama jëmm jii !

Dafa fekk ni kay, jigéen, lu at yiy gën a dem, mu gën di am pastéefu taqook waayam, te góor moom toolu cofeelam day wàññeeku. Bëtam jéll mbaggu jabaram, dootul xalaat lu dul boppam. Muy seet ak a méngale la mu amoon, la mu amatul, la mu am ak la mu mënoon a am.

Li ma yàgg a dégg ciy musiba bari na, kon, war naa mën a xam sama bos. Sa bos, Aysatu, bosu yeneen jigéen yu ñu xéy sib leen, jàmbu leen, weccaxndiku leen, wacc leen ni mbubb mu ràpp mbaa mu xewwi.

Ku bëgg a dékku musiba mu la song nag, fàww nga ànd ak pastéef. Ku xalaat ni simila bu jàll day wàññeeku ci sag dund, simila bu ñëw, danga koy baaxal ba yëg ko, ndax, mbooleem simila yi yàqu mbaa yi àntu, mooy jur àddina su neex mbaa su naqari. Kon, bu la nattu dabee, dëgërlul ; yaakaar yu tas yépp, gasal suul, te woyofal ko ! Lu ko moy, boo nee yàcc, ba naqar jiital la, tëlbatee nga lay yoot. Ndànk ndànk la lay dugg ba xéy jekku la.

Te, céy li cig tëlbati ! Fajkat yi dañu koo woyofal, bu ñu ciy wax sax, di la kókkaliwaale, naan la gisuñu dara ci say cër. Boo wattuwul sax, ñu ni danga leen a soof ak sa limu metit yuy gën di bari : bopp bi, put gi, dënn bi, xol bi, res wi… te benn rajo du ko firndeel. Moone, aka ñoo tar, metit yi cig tëlbati !

Sama xel a ngi dem ca Sàkklin ma mu daloon. Sàkklin, waa Koddiwaar boobuy way-juram doonoon protestaŋ, mu weddi seen ndigal, séy ak Sàmba Jaag ma doon jàngandook Mawdo Ba, doon doktoor ni

moom, te ba mu génnee Ekkoolu Medsin ak Farmasi, ñu féetale woon ko Abijaŋ. Sàkklin, nun la daan àndal ndax sunu jëkkër yee daan ànd. Ba mu ñëwee Senegaal, la sóobu àddina su bees ci moom ; jikko yi, xalaat yeek defin yi, bokkul ak ya mu xamoon. Ba noppi, mbokki jëkkër ja – mbokk yaati rekk – daan ko tongu, rawatina ba mu nanguwul a tuub te dibéer ju ne mu julliji ca jàngu protestaŋ ya.

Sàkklin miy nit ku ñuul, di doomi Afrig kay, waroon naa mën a nekk ak askan wu ñuul, dëkk Afrig, ci lu àndul ak benn jafe-jafe, waxumaak Senegaal ak Koddiwaar bokkoon jaar ci loxo Farãs mi leen boole woon not. Waaye Afrig dafa wuute, def i pàcc. Menn réew moo ci jàll sax, bëj-gànnaar ba bëj-saalum, walla penku ba sowu, gis mu soppeeku yooni yoon, ciy anam ak ci gisin.

Ndaxam Sàkklin sax, bëggoon naa jël aaday Senegaal, waaye kókkali yaa taxoon mu génn ca ba set wecc, wutatu ca benn maslaa, rawatina ba ñu koy tudde ñag ba mu nànd lu turu ñaawalaate woowu wund, xolam gën a xëtt, mu gënatee fippu.

Jëkkër ja moom, yàgg àll ba xamatu fi dara, ñëw ni dann jongomay Senegaal yi, naan dañoo jekkeey, te amu ca lu muy

nëbb ak a làq-làqal, wormaalu ca jabaram, wormaalu cay doomam. Càgganteem a taxoon, Sàkklin di gis firnde yu ko wóor ni jëkkëram jii da koy moy : bataaxali ngoroyoo yi, daggiti seg yu ni fàŋŋ ak turu ña mu ko may, faktiiri restoraŋ yeek yu otel yi. Sàkklin dëkkey jooy, Sàmba Jaag dëkkem po. Sàkklin di gën di ŋiis, Sàmba Jaag di gën di fo. Ba am bés, Sàkklin di tawat buul bu mu ni da koy gétën ci dënn bi, ci suufu weenu càmmooñ wi, mel ni ràbbu gu fa sampu, di jam ba ci diggu gin-naaw gi. Fu mu tolluy wonk. Mawdo seet ko, ni dara nekkul ca xol ba. Mu bindal ko garabu seral. Metit wu diis wa mu dëkke woon a tax, Sàkklin daldi farlu ca naanum doom ma. Ba boyet ba jeexee, mu gis ni buul ba jógul fa mu nekkoon. Metit wa di wéy di ko lëjal, tar na mu tare woon.

Mu waxtaan caak benn doktoor bu mu bokkal réew, kooku laaj ko rëddu xolam, defloo ko ay ceggi deret. Bindal ko moom it, benn garabu seral, ay doom yu dijj yuy fuur, waaye mënuñu dara ca njàqare Sàkklin ga, ndeysaan.

Mujj, xelam dem ca way-juram ya, ak na ñu bañe woon séyam bi. Mu bind leen bataaxal bu dow yaram, di sàkku ñu jéggal ko. Ñooña tontu ko, baal ko ci xol

bu sedd guyy, boole kook ñaan yu dëggu ci ñoom ; loolu lépp, mënul dara ca diisaay bu doy waar ba mu doon yëg ci dënnam.

Ñu yóbbu Sàkklin loppitaalu Faan, ca yoonu Wakaam, dend ak Iniwersite, te ñu daan fa yebal ndongo yiy jàng doktoor, ñu fay tàggatuji cim paj, na ñu ko daan defe Ledànteg. Loppitaal boobu, amul woon jamono ja Mawdo Ba ak Sàmba Jaag nekke Ekkoolu Medsin ak Farmasi. Taax yu bari la woon, yii beru, yii, ay yoon lëkkale leen ngir yombal jokkoo bi. Taax yooya, la ñuy bareek a réy lépp, feesuñu woon pàkk ba ndax yaatu gu mu yaatu. Naka la fa Sàkklin dugg, xelam dem ca dof ya ñu fa dëkkal. Dañu koo mujj a xamal ni, dof yaa nga ca wet ga ñuy faje xel ; foofa sax, boroom feebaru xel lañu leen di tudde. Te ñi fii soxoruñu ; ñay dóoree nga nu denc loppitaalu xel ba ca Caaroy. Sàkklin moom, nëroloosi la nekkoon. Ba nu ko daan seeti, lanu door a xam ni loppitaal bi amoon na yit fu ñuy faje sëqat su bon si ak yeneen jàngoro yiy wàlle.

Boo masaan a ñëw fekk Sàkklin ni xomoj ca lalam. Kawaram gu ñuul gu rafet ga mu sàggane, ni sayy, def i dank, nde ba mu dalee wër doktooroo doktoor ba léegi, jàrt laalu ko benn yoon. Bu musóor ga mu

ca daan takk masaan a barastiku, nga gis mu ni nàjj ak sungufu reen ndax saafara sa nu ca daan sotti, ngir génne sunu doomu ndey ja, ca musiba naarulaay ma mu nekkoon. Te sa yaay, Aysatu, moo nu daan seetali maa-mën yi ; bu ñëwaan, indil nuy saafara, digal nuy sarax, nga daldi koy génne ca saa sa.

Sàkklin dee la daan xalaat. Moom la doon xaar, boole tiit ak jaxasoo, foo ko fekk mu taf loxo ba ca dënn ba, fa mu ni fa la buul bu dëgër bopp ba ne, te kenn du ko gis, kenn mënu koo dàkk, mu faf mel ni kuy njuuy ak a kókkali garabu seral yi. Sàkklin a nga bokkoon néeg ak benn ndawas Tubaab, benn asistaŋ teknig, maanaam aji-jàpple ci xarala, bu waroon a jàngleji ladab ca liise Federb ca Ndar, te boo ko masaan a wax, mu ni Ndar xamu fa lu dul pom ba tiim dex ga. Metitu put gu, na mu gaawe la tare, moo ko teree tàmbali liggéey, indi ko fii nag, muy xaar lu ko delloo réewam mu ñibbi.

Dama ko daan faral di xool. Muy ku mage cib janq. Wow ba ni ŋàdd sax, amul dara lu sopplu. Xam naa, cag ndawam, jàng doŋŋ a ko yitteeloon. Ni këcc nag, tëj xolam, lànk nig nobeel du ca dugg. Wóor na ma ni wéetaay a taxoon, mu bëgg a

soppi, dem feneen. Te nekk porofesëer ci Senegaal, lu waroon a méngook mébétam la woon, di rawukaayam. Noonu la ñëwe. Waaye géntam yu yàgg a naaxsaay ya, yaakaaram ya tasoon, naqar ya mu daan wann, fippu ga xolam daan fippu mu noppiwaale ko, lépp xéy ànd ni tàpp ca put ga ; mu takk ca fulaaru baxa bu def pepp yu weex, róomoo lool ak dënnam bu furi ba. Garab ga ñu ko daan diwal ca bóli ga it daan xaw a bulool tuñ yu sew ya mu dëkke woon a kepp ndax naqar. Bët yu bulo yu dijj tey melax la amoon ; loolu doŋŋ a doon ug leer, moom doŋŋ a doon lu rafet lu ko Yàlla sarax ca kanamam gu suuñadi ga. Da daan xool Sàkklin. Sàkklin di ko xool. Muy làmb putam. Sàkklin di làmb dënnam. Nu mujj di leen ree ndax seen defin, du dara lu dul bu jarag ja ñu dendal néeg masaan a ñëw, ni day « wax-taansi », péexu kilimatisëer bu neex ba koy raay, tax mu wogasu, juuru, dékk ca diggu-ginnaaw ga mu daan jàmbat, ni tàngat wu mettee ko cay lakk.

Wéradig xel, moo doy waar te bariy anam. Yéen doktoor yi, moytuleen de, rawati na bu seen xam-xam màccul ci pajum xel ak i yëgu. Bari na metit yu ñu leen di jàmbat, te sosoowul lu dul ci xel

mu lëmbaajoo. Toroxal yu sax, xëccook safaanoo bu dëkk dàkk, day mujj a dajaloo fenn ci yaramu nit ki, fatt ko taraj.

Sàkklin dund rekk la bëggoon, moo ko taxoon a takk fitam, dékku njëlum deret yu bari yaak ping yu metti ya ñu ko daan defal. Ñu defalaat ko rëddu xol ak rajo xëtër. Ba ñu ko defalee rëddu yóor, la door a feeñal benn-benni màndargay metit. Rajo yóor gu ànd ak ngelaw daldi cay war. Muy lu metti ba fu metti yem nde dañu koy booleek dindi ci yuqu diggu-ginnaaw gi. Bés booba, Sàkklin jógul lalam benn yoon, tëdd rekk, gënatee ñeewantalu, gënatee yàŋŋaaral.

Ba jabar ja toskaree, laatikaaf ba ni làcc dey, la Sàmba Jaag door di woneg laabiir ak ug yërmande.

Benn bés, ginnaaw ba ñu ko fajee weer (boole pingu siddit ak garabu seral) ba ñu ko gëstoo, càmbar ko weer, fekk Tubaab ba mu bokkaloon néeg ñibbi na réewam, doktoor ba yilif nëroloosi woolu Sàkklin. Mu toog, jàkkaarlook moom, muy góor gu, mat gi mu mat, ak liggéeyu garmi bi muy def, da koo dollig góora-yiw ; góor goo xam ni, saafoonte gi muy saafoonteek li yées ci toskare yi – bopp bu walbatiku – yóbbewu kog tàng xol. Mu ni jàkk Sàkklin

ciy bët, ni ko keww bëtam yu ñaw yu yàgg yaa gëstu, di seet ci xoolinam, luy balluwaayu njàqare gi ko salfaañe. Kàddu gu lewet, gu dal xel ba giifal xaat kii fitam rëcc, moom la ko teeroo, warlul ko ni : « Soxna si Jaag, maa la wax ni sa bopp bii dara jotu ko, amoo benn jàngoroy xel. Rajo yi feeñaluñu dara, ceggum deret mi, noonu. Dangaa jàq rekk, maanaam, amoo benn bànneex. Dundin wi nga bëgg, dafa wuuteek li am, foofu la say njàqare soqikoo. Rax ci dolli, nga daan nef, nef yu jegeyoo lool, sa yaram di ŋacc te du jot a yeesalaat ndox yi ko war a dundal ; cig gàttal daal, gisuma dara luy war a gàllankoor sag dund. »

« Dangay yëngu nag, di génn, seet noo jotaate sa bakkan. Ndànk ndànk, dinga ci am ndam. Dinañu la kuraŋ, mooy firi sa yaram. Bu ko defee nga mën a génn. »

Lu doktoor ba wax nag, boole na kook yëngal bopp ba, ak ree yu gëmu, ba tàbbal ca xolu Sàkklin yaakaar ju bari. Ba mu yeewoo la nu ko nettali, déey nu yit ni, ba mu jógee ca waxtaan woowa la wér daanaka. Léegi bi mu xamee lu jur jàngoroom, fas na koo yéenee xeex. Di yedd boppam nag. Sàkklin, sore woon na, xawoon naa dee !

Waaw, lu tax ma delloosi nattu ba daloon sunu xarit boobu ? La mu mujj fu baax ? Walla bëgg a wéyale, bañ a wax la ma tànn, te du sax lu sama xel nangu, waaye moo méngoo woon ak mbëggeel gu metti ga ma bëggoon Móodu Faal.

Waaw, maa gënoon a xam luy saafara sa, di saafaras jom. Waaye la jommaloon samay mbokk, sama doom yépp, Daba yéy seen nopp ñu ànd bañ ko, mooy, damaa tànn toog. Móodook Mawdo yit, da leen a bett ; yow miy sama xarit, ba ma la ko yeggee, defoo dara lu ma ca génne, lu dul wormaal dundin wu bees wa ma tëral.

Ma dëkkey jooy nag.

Booba la sama àddina dëppu. Waajaloon naa moomante, ndax yemale gi Lislaam santaane ci mbiri wujje. Jotuma dara, tus.

Samay doom ni ànduñu ci li ma def, tax ñu may tongu. Nii lanu jàmmaarloo, te ñu ëpp ma fuuf, mënuma lu dul wormaal leen. Fu Daba tollu saxal ci samay nopp « Gisagoo dara ». Ma ni cundum. Te Móodu di ma dow. Mbokk, xarit, ku ne jéem pexe mu ne, ngir delloosi ko ci kër gi : dara. Benn dëkkandoo séet yaa ma nettali ni « gune ga » daal, saa bu Móodu tuddee sama tur, mbaa mu wone ni dafa namm i doomam, day daanuy gàngari. Ba nii, dikkatu fi ; bànneex bu bees baa ko fàbbi, mu di ca dem, di ca dem, ba fàtte nu.

# 15

Aysatu, xarit sama, dendale mënul a am diggante Nabu Tuuti ak yow, wax naa la ko. Waaye nangu naa yitam ne dendale mënul a am diggante Nabu Tuuti ak Bintu. Nabu Tuutee ngi màgge ci keppaaru bàjjanam, kooku dencaloon ko doomam Mawdo. Kon Mawdo moo feesoon janeeri njege yi Nabu Tuuti daan janeer ; Yàlla def tàmm gi mu tàmmoon di ko gis xiir ko ci moom, ci lu àndul ak benn jafe-jafe. Kawaram gi tàmbali woon a bijjaaw naqariwu ko ; bindam bi nga xam ni gën naa tal daloon na xelam. Te yit dafa bëggoon, dafa bëgg ba tey Mawdo, doonte sax seeni yitte bokkuñu woon jëmu. Jeexital bi ekkool bàyyi woon ci Nabu Tuuti amul woon solo, la jiitu woon ci moom ba not ko moo di faayday Taan Nabu, nga xam ni ni mu xiife woon feyyu taxoon na ba bàyyiwul woon dara rëcc ko ci yar bi mu yar Nabu. Ci léeb ya daan am ca ngonnali guddig leer ya la Taan Nabu gën a suk-

kandiku ba mooñ xelu Nabu Tuuti ; kàddoom yu leer yi di tawat jaaxleg Ndaw-si-ñu-sopp, mu di ku dégg ndigal. Muy gërëm fitu way-ñeme yi ; di ŋàññ muus, ak tàyyeel, ak duural ; muy ñaan yërmande ci jirim ak worma ci mag. Mala yu ñu làngal cib géew, woy yuy fàttali démb ñoo yéemoon Nabu Tuuti ba mu ne ŋàmm di àppaat. Ndànk-ndànk, ci anam yu wér, jaarale ko ci baamtu gu sax dàkk, noonu la ngoru askan wi ak màggaayam tàbbee ci xelu xale boobu.

Xeetu yarin woowu di jaar ci làmmiñ, nga xam ni dees koy gaaw a mokkal, fees ak bayre, am na mën-mënu jëmbët jikko yu baax ci xelu mukàllaf mu, ci keppaaram lañu ko tàggate. Lewet, tabe, dégg ndigal, am teggin, rafet jëf ak rafet wax, taxoon na xale bi Nabu, neex a nekkal. Waaye Mawdo du ko àttee lu dul yëkkati mbagg yi ne « Ñàkk fulla ».

Te yit, Nabu Tuuti, da doon liggéey, amul woon jotu toppatoo ay « yëg-yëgu xol ». Moo nekkoon ci boppu serwiisu gàrd gu jege gi ci Wasinukaayu Rëpo Màndel, ci buntu gox yu bari yi nit te néew doole, féete pegg ; li mu doon def, ci bëccëg bépp, ay yooni yoon, ci lu sàmm bakkan la jëmoon. Liir yi di jaar ak a jaaraat ci loxoom yu xereñ yi.

Bu masaan a wàcc, da daan sonn ba dee, di ŋàññ ñàkkug lal gi taxoon, cib gis-gisam, ñuy teel a génne wasin-wees yi, mu daan jànkoonte yit ak ñàkkug liggéeykat, ñàkkug jumtukaay yu war, ñàkkug garab. Xol bi di metitlu lii : « Liir yi, nga xam ni dañu gaaw a tawat, dañu leen di teel a bàyyi lool ñu dem ci dëkkin wu, cet néew na fa. »

Xelam daan na ne ci dee gu bari gi ci xale yi, xam ni ay guddiy birale ak nangoo liggéey taxul mu dellu ginnaaw. Muy janeer : « Jëf jee kéemaane ! ... ab liir def ko nit ku mucc ayib ! Waaye ñaata ndey a koy def jële ci ndam ? »

Ci diggu àddina, ci diggu toskare, ci diggu ñaawtéef, Nabu Tuuti daan na faral a gàddu ndam li, Yàllaak li mu xam ak li mu dund ; waaye lée-lée mu daan daanu daanu yu metti ; mënul woon dara ci kàttanug dee.

Am faayda, am yëg, Nabu Tuuti, mel ni yow, ni man ! Dëgg la, du sama xarit naam, waaye sunuy yitte doon nañu faral di méngoo.

Jàppoon na ni dund neexul, te moom mii di bërekat, du dugg ci yu ñàkk faayda.

Bintu moom, mu ngi màgge, ni mu ko neexe, ci ëtt boo xam ni, ku ne loo dunde

nga xënte woon. Ndeyam wut lu mu def ci cin li la gënoon a tal yar doomam. Taaru, neex deret, rafet xol, am xel, Bintu, nga xam ni amoon na bunt ci njaboot yu woomal yu bari yu ay xaritam nekkoon, xamoon na xéll lan la doon ñàkk ci séyam bi. Dañu ko notoon, moom mu bëggoon a doon notkat. Moom mi gàddaay ci àddina mukàllaf ji nga xam ni du josam, dafa bëggoon kasoom nekk kaso wurus. Moom mi daawul muñal kenn, da doon gétëne. Ñu jaay ko, muy yokk njëgam bés bu ne. Mbir yi ñu ko daan xañ, nga xam ni bu jëkk ñoo doonoon meenu dundam te mu daan leen lim ci xol bu tàng, dañu laajoon ndàmpaay lu jéggi dayo, loo xam ni Móodu da doon lott ci matal ko. Daan nañu yegsi ci man, ñu yokk leen mbaa ñu wàññi leen te lépp aju ci ki ma seetsi, dég-dég yi jëm ci seen dund. Cofeelu góor gu magal, ak i kaabaab yuy tàmbalee bijjaaw, umpoon na Bintu. Moo waral Móodu daan ñuulal kawaram weer wu ne. Tubéyam yu xewwi ya mu daan def racc ci ndigg li ba muy metti, Bintu daawul deñ di ko ca reetaan, reetaan yu soxor sax. Móodu sonnoon na ci ndar-kepp ndaw guy ruus di ko rëcc wet gu ne : sikkimu ñaari pàcc def cat lu ñaaw, doxin wu sooxe

te ngelaw lu sedd lu gën a tuuti mën koo diisal. Jekkaay ak rafetaay a ko wëroon. Dafa ragaloon tas yaakaar ba tax na, ngir ñu bañ a am jotu seetlu ko, mu doon sos, bés bu ne, ay xew, nga xam ni xale bu taaru bi da ci daan jaagar-jaagari, moom jinne ji ci loxo yu sew yi, nga xam ni bu ree mu doon asamaan su neex, bu meree mu doon naqar.

Nit ñi doon wax ne sëriñtu la. Yenn ci samay xarit di ma sarxu ci lu wér, ngir ma jóg ci : «dangay bàyyi keneen mu góob li nga liggéey, danga naan yàcc, golo bey, baabun dunde. »

Ñu tudd ay sëriñ te dëgër ci nag, ay boroomi xam-xam yu wér, ñu joxe ay firnde yu wóor, delloosi jëkkër ci biir këram, dàq jigéen ju bon. Fu sore lañu dëkkoon, maa-mën yooyu. Daan nañu tudd Kaasamaas, nga xam ni Joolaa yi ak Njaago yi kenn rawu leen ci xonjom. Ñuy joxoñ Lingeer, dëkku Pël yi, nga xam ni kenn gënu leen a gaaw ci feyyu moo xam ak xérém la walla ak ngànnaay la. Doon nañu wax yitam Mali, dëkku Bàmbara yi, boroom xar-kanam ya ca ñaas yu xóot ya.

Topp ndigal yooyu, moo di weddi sama bopp. Jëkkoon naa yedd sama bopp ci doyadi goo xam ni terewul woon sama séy

doon yàqu. Léegi nag, ma war a weddi sama bopp ndax Móodu weneen yoon la tànn ? Déedéet, toppuma leen woon ci li ñu ma doon ñaan. Sama xel ak sama ngëm dàqoon nañu xérém. Dàqoon nañu noob gu yomb googu, di nasaxal bépp pas-pas bu xiir nit ci bëre.

Ma xool li am, janoo ak moom.

Li am, xar-kanamu goro ba la yoroon, muy ñaag rekk di wann ci bagaan bi ñu ko taajaloon. Dundinu wurus gi mu doon gént ñu ngi ci doon teg bët. Baraagam bu joy ba, seng ak kuwertiri surnaal lees ko tafe woon, nataali caga dend ak kayiti yëgle, muuru woon na ci xelam. Day am lu mu laal rekk ci sangukaay bi, daldi gis ndox mu tàng sànneeku fale di ko dàmpal bu neex diggu-ginnaawam. Mu am lu mu laalaat ci waañ wi, ay donji galaas seral ndox mi ci weeram. Mu laalaat dara, ab tàkk-tàkk balle ci furno gaas bi, mu daldi defar nomletam bu neex a neex.

Goro ba, aawo bu ñu sàggane woon ca jamono, ma nga doon fëlle cig lëndëm, delloosiwaat, ci moom, jëkkëram ju maanduwul jooju. Amoon na nag meeb yu am solo : wàjj yi, roti ginaar yi ak sax xaalis bu ñu buruxal ci jiba mbubb miy wékke ci portmànto bi nekk ci néegu biir

bi. Waññatul, ni bu jëkk, ngir yaxanal njëgu xàndi ndox yi mu daan jënde ci benn Tukulóor bu daan wëndéeloo ndox mu mu daan roote ci robine mbedd yi. Mu ngi doon bànneexu ci xéewalam gu bees gi, moom mi xamoon luy toskare. Gis na li mu doon séentu ci Móodu. Mu ngi ko doon yónnee, cig mbaaxam, ay kayiti xobet-xobet yu muy jaay, te bu tukkee bitim réew indaaleel ko ay gànjar ak mbubb yu am maanaa. Naka noonu, mu mën a bokk ci mbootaayu jigéen ñi « ci lam bu diis » bi géwal yiy joobe. Mu ngi woon ci donkaasigeem, di déglu rajo biy jàlle woy yi ñu ko sargale.

Mbokkam yi cër bi gën a màgg lañu ko daan jox ci xew yi te di déglu ay ndigalam. Bu ko oto Móodu bu gudd bi masaan a wàcce ba mu ne pëll, ndiiraanu loxo yu ñu tàllal a koy gatandu, su ko defee, mu teg ci xaalis.

Leneen li am it, moo di Bintu da daan dem feccukaayoo feccukaay. Da daan ñëw, làmboo robb bu gudd, bu jafe : sentuuru wurus, boo xam ni Móodoo ko ko sargale woon ca ba seen taaw juddoo, di lerax-leraxi ci ndigg li. Dàllam yi di kàppat-kàppati ci suuf si ngir yëgle teewaayam. Surga yi xàllal ko yoon te di ko sukkal, cig

worma, tey yaakaar mu neexal leen neexalu buur. Ñi jotoon a toog, bëtu cibeel la leen doon xeeloo. Tuñu xale bu reewam bi mu lucci joxoñ Móodu taabal ji mu tànn. Day yëkkati loxo rekk, ni luxuskat, ay buteel daldi raŋale. Muy wonu ci kanamu ndaw ñi te bëgg ñu gis bu baax ni mu tekkee. Ci lu àndul ak benn werante Bintu taaru na, sopplu na ! « Kii moo di njuuma ! », ñépp a ko nangu woon. Waaye nag, bu ñu ci tegee tuuti, ba yéemu gi wéy, moom moo doon sëgg ci kanamu ay way-dencante yoo xam ni seen ndaw kese lañu sàddoo, seen bànneex doŋŋ woomal leen.

Misig baa ngi doon booleek a teqale way-ñaaroo yi, lée-lée mu diib ba dow yaram, lée-lée mu yëngu ba mel ni seytaane. Bu bufta bi sàjjee, sabar gi jolli jàpple ko, ndaw ñu raatukaan ñi doon fecc te dara du leen tax a sonn, nekk fa di jal-jali, di tëbantu, di sëpp-jaleñ, di xaacu seen bànneex ; Móodu moom di góor-góorlu di ci topp. Làmp yi ne nàññ ñoo ko weer ba mu am ñu koy kókkali, di ko tooñe « gëléem ci biiru béy ». Yoonam ! Bintoo ngi woon ciy loxoom. Mu ngi woon ci donkaasigeem.

Bintu moom coono jàpp ko, moroomam yiy wéyal seen yëngu-yëngu, mu di leen xool bëtu ku dara safatul. Janeerug dundam gi mu bóom xëtt xolam.

Daba yit daan na dem lée-lée ci feccukaay yi, doonte sax daan naa ko ci artu. Ak col gu yiw la doon feeñe, loxoom ci loxo far wi ; moo ko teyoon di yéex a ñëw, ngir toog foo xam ni baayam da koy gis bu baax. Jàkkaarloo bu reelu la : fii, ab ñaaroo bu lóome, fee ñaari jëmm yu méngoo.

Naka noonu guddi gaa ngi doon xeeñ féewaloo gu jéggi dayo, gu ñaari xarit woon séq, boole baay ak doomam ju jigéen, goro ak baayu jabaram.

# 16

Ma ne ci dundu wereyaan. Ginnaaw samay wareef yu jëkk ya, maa ngi doon wàccook yosu Móodu.

Jënd dund bee ma taxoon di tés-tési ndeetel weer wu ne ; dama doon fexe ba duma ñàkk tamaate walla diwlin, pombiteer walla soble ci jamono yi ñu daawul bari ci ja yi ; dama daan denc ay saaku ceebu siyaam bi jigéeni Senegaal taamu. Sama xel dugg nag ci saytu xaalisu kër gi.

Bés yi ñu nu gàppal ngir fey kuraŋ beek ndox mi dama ci bàyyi woon xel. Ñaare man rekk maa daan nekk jigéen ci biir raŋ bi.

Soppi sélluur yeek loke bunt yu yàqu yi, soppi wiitar yi liggéey bu soof la woon, naka noonu wut plombiye ngir wallu lawaabo yi fatt. Mawdo Faal, sama doom da doon xultu ci yeesal làmpuul yu lakk yi.

Ma ne ci dundu wereyaan. Dama summi fale sama kersa, ngir song sinemaa

yi, man rekk te àndumaak kenn ; dama daan ñëw, toog sama palaas, na weer yiy wéy, kersa gi ma amoon di wàññeeku. Ñuy xool ak a xoolaat mukàllaf mu jigéen mi àndul ak kenn. Waaye man, ma mel ni yëguma ko, te booba fekk na mer maa ngiy xotat samay siddit, rongooñ yi taa muur samay bët. Ma natt ci bët yu waaru yi ñu ma doon xoole, ni sañ-sañ bi ñu jox jigéen ñi xate.

Sinemaa bëccëg yi, baaxoon nañu ci man. Ñoo ma mayoon fitu jànkoonteek deñ-kumpag ñii ak ñee. Te yit ñoo taxoon ba duma sore sama doom yi lu yàgg.

Sinemaa, aka am doole ci fénantal njàqare ! Film yuy liggéeyloo xel, yu ànd ak lay, yuy wax ak xol, film polisye, film yu reelu, film yi lay tax a aj sa noo di xaar liy ñëw, ñoo nekkoon samay àndandoo. Ci ñoom laa daan taataane njàngalem jom ak fit ak muñ. Ñoo doon xóotal ak a yaatal sama gis-gisu àddina, yàllaak li ñu may indil ci wàllu caada. Dama doon fàtte sama naqar, ginnaaw maa ngi doon séddoo wosu jaambur. Kon sinemaa, féexalukaayu xol bu jafewul noonu, mën naa joxe bànneex bu sell.

Ma ne ci dundu wereyaan. Na ma gën di seet sama xel, ma gën di sant Móodu ci

ni mu doge diggante bi. Amoon naa saafara si xale yi bëggoon – ag dogoo – te jógewul woon ci man. Fen toxu na. Móodu dafa ma génne woon ci dundam te doxalinam dëggaloon ko ci lu àndul ak benn sikki-sàkka.

Lan la yeneen jëkkër yiy def ? Dañuy féey ci ñàkk a dogu ; dañuy sas seen bopp teewaay foo xam ni seen cofeel ak seen yitte nekkatuñu fa. Dara du leen yëngal ca seen kër : du jabar ju solu ba jekk, du doom juy neexalaate, du ñam wu ñu leen taajal ci taajin wu neex. Dañu naan këcc ni xeer. Li ñuy ñaan daal moo di na waxtu yi gaaw a dàqante. Bu guddee, dañuy taafantoo coono walla jàngoro ju leen dal, su ko defee ñuy xandoor xandoor yu xóot. Aka ñoo yàkkamti bët set, ba ñu yewweeku, seen mbugal jeex !

Kon man, kenn naxu ma woon. Móodu safatuma ko woon te loolu xamoon naa ko. Mu jàmbu ma : ma nekk xob wuy naaw, wu benn loxo ñemewul for, ni ko sama maam waxe kon.

Ma ànd ak sama jom di bañ. Maa ngi doon wàccook sama liggéey ; liggéey booboo daan jël sama jot yépp, di wommat samay xalaat. Waaye nag, bu ngoon masaan a jot, sama wéetaay nutti ànd ak

diisaayam. Buum yu sew yi faste ñaari nit ci yoon wu gudd, wu ay pakk sampu, neexuñoo dog. Maa ngi ko doon dund ci jataay yeek waxtaan yi ma doon sulli. Yi nu bokkoon tàmm dañu doon feeñaat ca waxtu ya ñu daan ame. Wéetaloon nañu ma, bu baax a baax, sunu waxtaani guddi ya ; wéetaloon nañu ma sunu xàqtaay ya doon féexal sunu yaram, mbaa ñuy wone sunug bokk mbuus. Maroon naa, ni ku mar përis sunu waxtaani gindeeku yi nu daan amal bés bu Yàlla sàkk. Takkndeer yi laa daan natte sama bopp. Taxawaalu gi sama xel doon taxawalu dàqoon na bépp nelaw. Sama metit dama ko doon wër-wëree waaye bëgguma ko woon a xeex.

Ni rajo ba daan wéyale emisyoŋ yi dimbali woon na ma. Dama joxoon rajo cëru dëfalkat. Buumu woyi guddi yee daan nax-naxal sama njàqare. Maa ngi doon dégg yóbbante woyi démb ak yu bees ya doon delloosi yaakaar. Sama naqar a ngi doon wàcc.

Ma doon ñaan ci sama biir xol, ak ci sama kem kàttan, « keneen » ku wuutu Móodu.

Yeewu yu mettee doon topp ci guddi yi. Nab gi ndey nab ci doom a ma doon jàpple. Maa doon cëslaay gi, kon ndimbal

ak cofeel a ma waroon. Moo, Móodu, ndax wéyëŋ gi mu bàyyi woon ci kër gi, nattoon na ko ci tolluwaay bu jéggi dayo bi mu amoon ? Ndax Móodoo ma doon jox doole ju ëpp sama jos, ngir jàpple samay doom ?

Ci baatu mbégte laa doon yeewe sama gàngóor gi. Kafe gaa ngi doon tàng, xeeñal jaww ji. Mbalka sangukaay baa ngi doon xëb ; ree yi ak kaf yi jolli. Bëccëg bu bees te yokk ngóora ! Bëccëg bu bees te xaar...

Xaar lan ! Sama doom yi, dina jafe ñu nangu jëmmu geneen góor. Su ñu gisee ni daanees na seen baay, ndax dinañu mën a muñal keneen ? Te sax góor gan mooy ñemee dékku fukki peeru bëti noon ak ñaar yu lay futti, ci lu àndul ak teggin.

Xaar ! Waaw xaar lan sax ? Man, kenn fasewu ma woon... Dafa ma jalaxoon : xob wuy naaw te benn loxo ñemewu koo for, loolu mën kon naa doon samay kàddu maam.

Ma ne ci dundu wereyaan. Xamoon naa dara ci ñàkkum waruwaayi bokk-bokkee yi. Samay doom ñoom, nekkoon ci njàng mu metti moomu, mu def leen i ree. Bés, mas naa dégg Daba di leen artu : « rikk, buleen wax sama yaay ne danuy xëm ci kaar yi, ci waxtuy xat-xat yi ».

Ma doon jooy jooyi bànneex ak yu naqạr yu ñu boole : bànneexub samay doom

bëgg ma, naqaru ndey ju amul woon pexe yu mu soppee deminu xew-xew yi.

Nettali woon naa la, booba, te amul woon lenn lu ma làqoon ca ginnaaw, pàcc bu metti boobu ci sunu dund, fekk oto Móodoo ngi doon yóbbu goro ba ci ñeenti goxi dëkk bi, ak benn Alfaa-Romewo lée-lée bu weex, lée-lée bu xonq.

Duma fàtte mukk li nga ko faje, yow, sama doomu ndey. Duma fàtte mukk bànneex ak mbetteel gi ma amoon, bés bi ñu ma woowee ca jaayukaayu Fiyat, ni ma naa tànn oto boo xam ni yaa koy fey lépp.

Sama doom yi yóoxu ndax bànneex, ba ñu yëgee ni ñoom seen fitnaa ngiy waaj a jeex, xanaa kay yeneen ndongo yu baree dese boobu cër, dëkke ko bés bu Yàlla sàkk.

Xaritoo am na ay ngëneel yu nobeel umple. Jafe-jafe da koy suuxat, mbëggeel moom, tolof-tolof da koy rey. Moo të yàgg gi nga xam ni day dugal sàppiwante ci diggante way-dencante ba tàggale leen. Am na ay kowewaay yu nobeel umple. Li nga xañoon sa bopp, loolu nga ma dimbalee woon, yow tëgg bi.

Naka noonu ma jàng dowal, takk sama fit. Béréb bu xat boobu ci diggante dowalukaay bi ak toogu bi moo doon sama péete. Boo bësee sa tànk ci pedaalu

àmbreyaas bi ba mu sës, xélukaay (witees) yi daldi jàll. Laxaab (freene) gi day wàññi xél yi, boo bëggee nàlli, nga bës xiiralkat bi (akseleratëer). Dama doon muslu ci xiiralkat bi. Boo bësee tuuti rekk, oto bi riddi. Samay tànk jàng fecc ci kow pedaal yi. Ma doon wax ci sama xel, ci waxtu yi ma yoqee : lu tax Bintu mii mën a toog ci kanamu dowalukaay bi te man duma ko def ? Ma doon wax ci sama xel : bul tas yaakaaru Aysatu. Ma gàddu ndam li ci xeexu siddit ak sago. Ma daldi am sama permi, yëgal la ko.

Lii laa la doon wax : léegi nag… Samay doom toog ci siisu ginnaawu Fiyat 125, bu xall, Yàllaak yow, sama doom yi mën nañoo diir mbagg goro bu woomal bi ak doomam ju laccax ji, ci mbeddi dëkk bi.

Mbir mi bett Móodu, gëmu ko, muy gëstu fu oto bi jóge. Masul a nangu cosaanu oto bi dëgg. Moom itam, niki yaayu Mawdo, dafa defe woon ne tëgg amul xol.

# 17

Ma noyyi nag.

Terambi naa sa jaar-jaar ak sama bos. Walla boog wax naa li ëpp solo, ndax metit, doonte sax yàgg na, bu ñu koy nettali, day def lu mel ni paaka bu ñuy yëngal ci góom. Na sa yaakaar tase woon, la sama yaakaar tase, ni ñu ma jàmboo lañu la jàmboo woon. Nanga ma baalati, su fekkee ne yëngalaat naa sa góom. Sama bos a ngiy nàcc ba tey.

Dinga ma ne : àddina maasewul. Dañu ciy dajeek ay pakk. Xam naa ne yit : benn séy rattaxul. Woroo gi am ci jikko yeek tolluwaayu mbëggeel gi moo ciy feeñ. Ànd a ngi nii, góor gi Yàlla nattoo ko jigéen ju woyof pendal, walla ju tëju ci soxlay boppam, dëddu wépp waxtaan, dagg gépp buumu cofeel. Beneen ànd a ngi nii, sàngara moo di ngaana giy ŋeeñ wér-gu-yaram, am-am, jàmm. Day weer boroom xel mu jaxasoo, yàq ko, ñu di ko

seetaan ci géew yu doy waar, yuy màbb daraja ; dugal ko ci musiba moo xam ni kurpeñ da di aw lay wu dëgër te ñawka paaka bu raglu doon joxoñ bu wér jëm ci ŋalaab gémmiñ.

Fii li fi tuuru moo di am xaalis ci anam yu yomb : kàrtkat yi, ñi kenn mënul a déjjati ci laltu yu wert yi, walla ñi toog ci taatu garab. Tàngaay bu doy waar ubale néegi fowukaay yu ne bann ak xetu seytaane, kàrtkat yu tëju, seen xar-kanam fasu. Peccum seytaane mi kàrt yiy fecc day wann jot, alal, xel te du teer lu dul ki leen tàmmoon a baatare dafa sàngoo suuf.

Ma jéem a seetaat njuumte yi ma def ba sama séy yàqu. Joxe naa ba sonn, joxe naa lu ëpp li ñu ma jox. Dama bokk ci jigéen ñi nga xam ni mënuñu tekkeek a suqaliku lu dul ci néegu séy. Masumaa xalaat bànneex ci ginnaaw néegu séy, terewul nag ma nangul la, terewul yitam ma sàmmoonteek tànnu jigéen ñiy wéy ci seen waawu bopp.

Bëggoon naa sama kër. Yow, mën ngaa seede ne defoon naa ko bérébu serlu boo xam ni lenn lu nekk a nga fa mu war a ne, melo yi def ab ràbbaske bu màndaxe. Xamoon nga sama xol, cofeel gu yaatu gi ma amoon ci Móodu. Mën ngaa seede ne, maa ngi nekkoon guddeek bëccëg ci

ndigalam, doon jiitu bëgg-bëggam yi gën a tuuti.

Maslaa naa ak i mbokkam. Li mu jàmbu kër ga terewul baayam, ndeyam ak Tamsiir magam, daan ma seetsi ba tey, naka noonu ay jigéenam. Sama doom yi yit ñu ngi doon màgg, ci lu àndul ak benn rëq-rëq. Ndam li ñu amoon ci seen njàng sama sag la woon, lépp doon ay tóor-tóor yu ma sargale sama boroom kër.

Te yit Móodu nekkul woon ci kaso. Dafa aakimoo woon jotam ni mu ko neexe woon. Nangu woon naa bu baax bëgg gi mu bëggoon a féexal boppam. Mu ngi doon wone mëninam ci biti, ni mu ko bëgge woon, ci ay yëngu-yënguy sendikaa.

Damay jéem a gëstu doyadi yi gaaroon sama doxalin. Sama dund ci biir askan wi mënoon naa jaxasoo ba yàqal Móodu taxawaayam ci sendikaa bi. Góor gu njabootam wor, ñàkkal ko faayda, ndax mën naa doon ku weglu ci bëtu ñeneen ñi ? Góor gu, ci anam yu ñaaw la jabaram di defe liggéeyam, ndax mën naa laaj añu liggéey bu yell te du rus ? Jabar ju pànk te fuuy day xëcc ci jëkkëram cibeel ak mbañeel gi doxalinam jur.

Jigéen, su baaxee, mën naa dajale ñu ko jàpple ci jëf te dara du lalu ci suuf. Ci

gàttal, ndamal góor gu tekki goo gis, jigéen a ko lal. May xalaat. May xalaat. Lu tax Móodu jàmbu kër gi ? Lu tax mu roof Bintu ci sunu diggante ?

Lii ngay tontu, te jaadu na : liy jengloo xol ci lu sew la aju, lée-lée ab ŋeleju, aw wengalinu bopp dina toj xol, téye ko.

May xalaat. Sama dëgg moo di, ak lu mën a xew, ki ma bëggoon ba may ndaw laa bëgg ba tey. Aysatu, maa ngiy jooy Móodu te mënuma ci dara.

# 18

Màggal naa démb, ni mu ware, ñeen-fukki guddi deewu Móodu. Baal naa ko. Na Yàlla nangu ñaan yi ma koy jagleel bés bu ne. Ci teewlu laa màggale ñeen-fukki guddi yi. Ay boroom xam-xam wàcce nañu kaamir. Seen baat yu jullite yi yéeg nañu asamaan. Yàlla na la Yàlla teeru ci biir ñi mu fal, Móodu Faal !

Ginnaaw jaamu-Yàlla yi, Tamsiir dafa ñëw toog ci sama néeg, ci fotëey bu bulo bi nga soppoon. Mu jengal boppam ci biti, joxoñ Mawdo ; joxoñ yitam Yelimaanu jàkkay goxam. Yelimaan ji ak Mawdo fekksi ko. Tamsiir nekk di wax, niroo daldi feeñ ci jëfin yi, aju ci àtteb deret bu kenn mënul a leeral. Tamsiir wax, ci kóolute gu mat sëkk, fàttaleeti nàngami at yi ma def ci séy, daaneele kàddoom : « boo summee, ma takk la. Doy nga ma jabar te yit dangay wéy dëkk fii, mel ni Móodu deewul. Naka jekk, rakk mooy donn jabar ji fi magam bàyyi. Fii nag, safaan bi la. Yaa di sama

wërsëg. Dama lay takk. Yaa ma gënal keneen ki, woyof bopp lool, di xale lool. Tere woon naa Móodu séy ba. »

Aka ñàkk jom, kii di biral mbëggeelam ci kër goo xam ni déj ba jógeegu fa. Gii kóolute ak gii dëgër fit, lépp ànd ak dal ! Ma ne jàkk Tamsiir, xool ko ba seppali ko. Ma xool Mawdo ; xool Yelimaan ; xëccaat sama kol gu ñuul ; jël sama kurus di tasab. Bii yoon nag, damay wax.

Sama baat dund na fanweeri ati cell, fanweeri ati fitna. Tey nag dafa ne rellet ànd ak meram, lée-lée muy baatu ñaawalaate, lée-lée muy baatu cibeel.

— Mas ngaa am cofeel ci sa rakk ? Yaa ngi bëgg xaat tabax kër gu bees ci kow néew bu seddagul. Ñuy ñaanal Móodu, yow ngay xalaat céetal guy ñëw.

« Aa ! waawaaw : sa nas moo di jiitu jépp aji-bëgg ju mu mën a doon, jiitu Mawdo, xaritu benn bakkanu aji-wéy ji, nga xam ni moo gën a jekku te yit, ci seen aada, mën naa donn jabaram. Danga fàtte ni am naa xol, am naa xel te duma këf ku ñuy awante, loxo bu ne mu jaar ca ; danga réere séy lan la wund ci man : jëfu kóolute la ak mbëggeel, may sa bopp ba jeex nit ki nga tànn, mu tànn la. (Ma taxaw nag ci baatu tànn.)

« Say jabar nag, Tamsiir ? Sa alalu bopp fajul seen soxla ak yu say fukk ak fukki doom yi. Ngir jàpple la ci say warugar ci wàllu xaalis, benn ci sa jabar yi day suub, keneen ki day jaay meññent ; ñetteel bi dafa saxoo wëndéel loxo masinu ñawukaayam te du ci toqi. Yow nga jaaxaan, doon buur bu ñépp fonk, loo joxoñ ñu dagg te du ànd ak añu liggéey. Sa tegle bi, du man maa koy mottali. Sama kër du doon mukk bérébu serlu bi nga xemmem te loolu moo di : dara du yokku ci say wareef ; bés bu ne maay aye ; fii ngay féete, ci cet ak puukare, ci naataange ak jàmm.

« Te yitam, ma dolli ci ne Daba ak jëkkëram wone nañu ne am nañu xaalis, ba ñu jëndee sa alalu rakk yépp. Ndaw yokkute ! Say xarit dinañu la teg bëtu ñeewaate. »

Mawdo tàllal ma loxo :

— Noppil ! Noppil ! Doy na ! Doy na !

Waaye kenn du téye jaafur bu sànneeku. Ma daaneel samay kàddu, gën a wex xàtt :

— Tamsiir, goqil génti aakimoo yi nga doon gént. Ñeen-fukki guddee ngii nga leen di rabat. Duma doon mukk sa jabar.

Yelimaan ji di ko seedeloo Yàlla :

Yii kàddu ceddo, bawoo ci kuy ténj !...

Tamsiir tegu ci baat, daldi jóg. Xamoon na ne daanu na.

Noonu laa feyyoo woon ci beneen bés bu, ñoom ñett ñépp ñoo ñëw di ma yëgal séyu Móodu Faal ak Bintu, te woyofal ko lool.

# 19

Aysatu, ténj gi ma nekk sax taxu maa am jàmm.

Ginnaaw Tamsiir ? Daawuda Jeŋ… yaa ngiy fàttaliku. Daawuda Jeŋ, moo ma jëkkoon a bëgg. Ñoram, ma jënde ko cuune ; tabam, ma jënde ko ñàkk ; teeyam ma jënde ko rabax ; luy wéy, ma jënde ko lu amul muj…

Ñëwoon na ca déju Móodu. Àmbalog ba mu joxoon Faatim xaalis bu baree ca nekkoon. Xool bu yàgg ba mu ko doon xool waxoon na lépp… Ci lu wóor.

Bu dee ci lu jëm ci moom, gëm naa la mu daan kafe, di nu ko wax, bu ñu masaan a tase : kenn du fàtte ka mu jëkk a nob.

Ginnaaw ba ma dàqee Tamsiir, ca bés boobu ñu dul fàtte, nga xam ni ci laa reye yéene ji mu amoon ci aakimoo ma ; kon ginnaaw Tamsiir, Daawuda Jeŋ moo ma doon labat ! Daawuda Jeŋ moo gënaloon sama yaay. Maa ngiy dégg, baatam bu dëggu ba di ma digal : jigéen, góor gi mu

war a séyal moo di góor gi ko bëgg, waaye du góor gi mu bëgg, moom ; loolooy caabi jiy ubbi naataange gu am muj.

Daawuda Jeŋ sàmmoon na yaramam bu baax, bu ñu ko dendalee ak Mawdook Móodu. Mag dikkoon na, waaye mu ngi doon dékku song yu dul jeex yi yàgg ak tés-tés àndoon di ko song. Mbaseñu dóomu-taal, ñu boroode ko bu rafet la soloon, mu jekk ci moom ; ni mu meloon la mel ba tey, góor gu bëgg boppam ga mu nekkoon, mucc ayib, wat sikkim bi ba mu set. Tekki gi mu tekki woon ci biir askan wi moo ko joxoon taar bu àndul ak benn xeebaate.

Dippite la woon ci Péncum Réew mi, terewul ba tey nit ñi mën a jot ci moom, ñu ràññee ko ci liyaar yu leer yi doon dëgëral xalaatam. Kawar gi, xaw a mel ni xaalis taxoon na koo sopplu.

Ñetti at a ngi, ñu koy ràññee ci sëmbax-loo politig bi ngir jëfam ju dëggu ak kàddoom gu set. Otoom ak jàjju réew mi ñu koy xàmmee mu ngi doon gaare ci torotuwaar bi nu janool.

Ni ma xel-ñaaram gënale woon naagug Tamsiir ! Lox gi tuñ yi doon lox moo ko doon weer. Bët bi laaw sama xar-kanam ba mu daj. Ma yiiru ci ginnaaw waxi

falaa-falaa yi : Ana Aminata ? (jabaram) Ana xale ya ? Naka sa màkkaanu doktoor bi ? Naka Péncum Réew mi ? »

Samay laaj yi takkarnaase, ci genn wet gi ngir yaatal Tamsiir waaye yit, ci geneen gi, ngir fasaat waxtaan wu dogoon bu yàgg. Tont yu gàtt la doon tontu. Waaye nag sama laaj bu mujj dafa tax mu yëkkati mbagg yi ngir taxaw bu baax ci « mu ngiy dox », mu sànni ko mel ni ku ma dëkk.

Ma toftal ci « War naa dox bu baax, Péncum góor moomu ! »

Ma doon ko cokkaas ci biir wax ji, boole kook di lamsal. Céy, jigéen, doo soppeeku mukk, déj sax du la teree feeñ, danga bëgg yëngal xol, danga bëgg ñu safoo la !

Daawuda dara réeru ko ci woon. Xamoon na bu baax ne dama ko bëggoon a yaatal te xotti malaanum cell ak kersa mi doxoon sunu diggante, ay at yu bari ràbboon ko ak bañ gi ma bañoon a séy ak moom, ca jamono.

— Yaa ngi fi rekk di pànk ba tey, Ramatulaay ! Lu tax sa waxu gaaruwaale jooju, ak dàkkental bu juunu bi nga teg ci deru Péncum Réew mi, te nga xam xéll ne am na fa ay jigéen ?

— Ñeenti jigéen, Daawuda, ñeent ci lu tollu ci téeméeri dippite. Cër bu ñàkk solo

boobu ! Tolluwul sax benn jigéen ci diwaan bu ne !

Daawuda ree, ree ju dëggu, juy wàlle, ree ju ma doon cuq.

Nu àndandoo di xàqtaay bu baax. Ma gisaat raŋaleb bëñ bu ne boyy, mustaas bu ñuul, bu ñu peñe, rattax bareet, def lu mel ni maaka ñëw tiim ko. Aa ! bëñ yii amul woon sàkkala-yàlla ñoo taxoon ba sama yaay wóolu ko. « Waaye ay téll-ma-rajax ngeen, yéen jigéen ñi. Dangeen di màbb. Dangeen di yàq. Xalaatal mu am limu jigéen ñu bari ci Pénc mi. Loolu bu amoon, lépp tëb, lépp tàkk. »

Nu àndandooti di ree.

Ma rasal sama jë te naan ko : « Waaye dunu ay taalkati safara, xanaa kay ay cuqkat ! » Ma nekk fa di lay : ci fànn yu bari, ci lu àndul ak benn xëccoo, jariñoo nanu ngëneel li jóge feneen te matul a xeeb, jariñoo ay yelleef yu nu foqatee ci njàngalem Tariix. Am nanu sañ-sañ niki yéen góor ñi, ci njàng te njàng moomu mënees na koo xëcc ba ca sunu kem-kàttanu xel. Am nanu sañ-sañ ci nu jox nu, cig yemale, liggéey bu ànd ak peyoor gi yell. Sañ-sañu wote ngànnaay lu am solo la. Sàrtu Njaboot gaa ngoogu ñu siiwal ko, muy delloo jigéen ji gën a ñàkk doole,

gëddaam, nga xam ni jalgati nañu ko ay yooni yoon.

« Waaye nag, Daawuda, am na yu ñu nu xañ ba tey ; waaye Daawuda, bopp-sa-bopp a xew, ñàkk kóolute gi daldi feeñ bu dee lu jëm ci ëttu politig bi. Ngeen def ko seen » fii noo ko moom, boole ci xadar ak ñaxtu. »

« Ñaar-fukki at daanaka, ba nu moomee sunu bopp ak léegi ! Kañ lañuy am, muy guléet, jawriñ ju jigéen ju bokk ci ñiy jël dogal yiy rëdd ëllëgu réew mi ? Moona de, takkute jigéen ñi, seen mën-mën ak seen pas-pas, te Yàlla rekk tax, kenn réerewu ko. Jigéen tax na ba tàyyi góor jot ci nguur.

Daawuda di ma déglu. Waaye, ma yëg ne, li ko gënoon a yëngal du woon samay xalaat, waaye sama galanu baat.

Ma teg ca : Kañ lañuy yee nit ñi ba ñu yegg foo xam ni, seen àtte du ci awra lañu koy wéer, waaye ci mën-mën. »

Daawuda Jeŋ doon bànneexu ci nuggaayu géntu xol gi mu doon jëmale ci man. Man ma màmm, niki aw fas wu ñu jataŋoon lu yàgg sog koo tekki, àll bu yaatu bi tax koo naagu. Aa, bii bànneex ci am koo waxal, mu jàkkaarlook yow, rax ca dolli mu nob la !

Soppeekuwuma woon, Ramatulaay ma woon a fi nekk ba tey… pànk as lëf.

Ma furtaag, yóbbaale Daawuda Jeŋ. Nit ku jub la woon te doon xeex, waxtu wu ko jamono laajaan, ngir samp yemale gu gën a yaatu ci biir askan wi. Bëgg wonewu ak puukare jañu ko woon ci politig, waaye bëgg moroomam, xéram ci saafara tooñ yeek jubadi yi.

« Moo Ramatulaay, kan ngay waxal ? Xanaa kenn nettaliwu la li may wax ca Pénc ma, nga xam ni « kor-jigéen ñi » lañu ma fa dakkentale. Te du man rekk sax maa taxaw temm ci soppi tëralin yi, ngir sol ci ngelaw lu bees. Jigéen waratul a nekk gànjar giy sàdd rekk, këf ki ñuy diri, àndandoo bi ñuy jay walla ñu di ko naxe ay dig. Jigéen mooy reen bi jiitu, bi lal askan wi, nga xam ni foofu lañuy saxal mépp njëmbët, foofu yitam la tóor-tóor yi di soqeekoo. War nañoo ñaax jigéen ngir mu gën a yittewoo mbirum réewam. Yow mii sax di ñaxtu, sa jëkkër, sa néegu jàngalekaay, ak xale yi, ñoom nga jëloon teg leen ci kow yëfu mbooloo mi. Su fekkee ni ay góor kese ñooy ràngu ci biir làngi politig yi, lu tax ñoom ñuy sóoraale jigéen ñi ? Ku ràcc jëmale sa kanam mu dëll, loolu nit mën na koo dégg.

« Bul yemale mbir mi ci sa yëfu bopp rekk. Ëmbaaleel nekkinu doomi réew mi yépp. Amu fi kenn ku yor, du sax ñun ñii nit ñi yaakaar ni woomal nanu, dañu yaakaar ne am nanu xaalis bu bari, fekk nun, li nu am lépp day dugg ci toppatoo mbooloo mu bëgge mi nuy jàpple ci wote yi te ñu yaakaar ne ñoo nu tax a tekki. Taxawu yokkuteg réew yombul. Na sa daraja gën a kowe, nga gën koo yëg ; ñàkk gi day xëtt sa xol te mënoo ci dara. Xeeti toskare yépp la ëmb, ci wàllu koom ak nekkin. Nekkin wu jag dafa laaj ay yoon, ay kër yu baax, ay teen, ay fajukaay, ay garab, ay jiwu. Bokk naa ci ñi doon layal ag ay-ayloo ci màggalu Bésu moom-sa-bopp ngir mu baawaan ci diwaan yi. Xalaat bi baax na, ndax dina tax ñu dugal ay alal ak ay coppite ci diwaan yi.

« Mbir mi xaalis la laaj, jalu xaalis, ñu war koo jële ci ñeneen, ci kow kóolute. Ak sunu benn nawet bi rekk, ak sunu wenn xeetu gàncax kott, Senegaal du dem fu sore noonu, doonte sax mu ngiy góorgóorlu. »

Guddi gi daldi gaaw a wàcce kow asamaan, yàkkamtee ñuulal jëmm yeek yëf yi ; mu ngi doon bëtt perseenu saal bi.

Noddu Timis ñëw firndeel lépp ; Usmaan yuqamtalu, bës taalukaay bi. Leer gi jolli, daldi baawaan ne ràññ ci nun.

Daawuda, nga xam ni umplewul woon coono gi ma nekke woon, jóg. Mu yëkkati Usmaan, jëmale ko ci làmp bi ; Usmaan yëkkati loxo yi di kex-kexi. Mu ne ko tegg ci suuf.

« Ba ëllëg, su neexee Yàlla, mu wax ko. Leneen a ma fi indi woon, nga yóbbaale ma ci waxtaane politig. Waaye waxtaan wu ne dina am lu mu la indil. Ba ëllëg », mu baamtu ko.

Mu muuñ : raŋale bëñ yu ne nerr, sampu bu baax. Mu muuñ, ubbi bunt bi. Ma dégg tànkam ba déggatuma ko. Nis tuuti, riiru otoom bu bari bi doole yóbbu ko këram.

Lu muy wax Aminata, jabaram, doomu nijaayam, ngir layal guddee gi mu gud-dee ?... Daawuda Jeŋ dellusi ca ëllëg sa. Waaye nag, li ko yàq ci moom, ma ne ndokk ci man, sama tànta yi ma seetsi woon ñoo taxoon ba mënul woon a wax ni mu ko bëgge woon. Ñemewu fa woon a yàgg.

# 20

Tey la àjjuma. Ma sangu sangu set. Ma yëg njaxlaf gi ma ci jële, sama yaram woyof toyy, ma féex.

Xetu saabu bi dugg ma. Ay yëre yu set wuutu sama col gu fagg ga. Nii sama jëmm ji nee boyy, bànneex la ci man. Jigéen, ginnaaw bët yépp ci moom lañuy daje, yaakaar naa ne jikko ji ëpp solo ci moom moo di cet. Néegu ñax ba gën a fooyooy neex naa xool, su fekkee ne set na te amul cambar-cambar ; béréb ba gën a yànj neexul, su fekkee ni pënd a ko muur.

Jigéen ñi ñuy woowe « jigéen ca këram » jar nañoo naw. Liggéeyu kër bi ñuy def te àndul ak peyu xaalis xobbet, lu am solo la ci kër gi. Seen añub liggéey, moo di póot mu xeeñ mi ñu leem, paase ko ba mu ni boyy, karo yiy nes-nesi ba tànk di ci baras-tiku, waañ wu yànj, ñeex mi ubale. Li ñuy jëf te du ànd ak wax feeñ na ciy mbir yu sew naam, waaye yu am njariñ : fii tóor-tóor bu naat nekk ci pot, fee ab nataal

bu def kulóor yi war, wékku ci béréb bi ko jagoo.

Doxalinu kër dafa laaj xarala. Jàng naa ko njàng mu jafe, mu amul yemukaay. Tëral njël sax yombul, soo seetee ne at mi nàngami bés la, bés bu ne mu am ñetti ndënale. Saytu xaalisu kër gi dafa laaj yolomal, teewlu ak teey, dangay maaj ci biir xaalis bi, di tëb ak a daanu ba keroog ba ngay yegg ci bés bi mujj ci weer wi.

Nekk jigéen ! Dund dundug jigéen ! Aa Aysatu !

Guddi gii, sama xel jax-jaxi na, ak loo ci mën a xalaat. Cafkag dund, moo di mbëggeel. Xoromu dund moo di mbëggeel ba tey.

Daawuda dellusi woon na. Ñetti abdu mbaseñ bu ñu rombal-mbànd moo wuutu woon bu dóomu-taal ba woon ca ñëw bu jëkk ba ak bu sokkolaa ba woon ca ñaareelu ñëw ba.

Dafa tollu ci dëwu bunt bi rekk, daldi song wax ji, ci galanu baat ba ma ko doon waxe ca sunu gise bu jëkk te noyyiwul : « Na nga def ? Ana xale yi, naka sa Pénc mi ? Ana Usmaan ? » Usmaan dégg turam rekk, ne pëll, gémmiñ geek lex yi taq ripp ak sokkolaa si muy yendoo macc.

Daawuda fab ngóor si, muy bippook a wéqu. Noonu mu yewwi kook tàpp-tàppalu xarit ci xottu taat wi, joxaale ko téere bu am ay nataal. Usmaan, daldi ser ndax mbégte, dow ci waa kër gi, won leen li ko Daawuda may. « Mbaa gan nekku fi ? Tey, maay jiite waxtaan wi... man mi bokk ci Péncum góor ñi. » Muy ree, kafkat bi. « Bul foog ne nii may diiŋate, bànneex la ci man. Tàmbalig demokraasi bi soppi nekkinu doomi réew mi, te làng gi nga bokk mën koo damoo, toj na sama xol. Sosyaalism, di jiwu ji meññ seen jëf, moo di waruwaay biy jàlle sama yéene yi gën a xóot, ci kow ñu dëppale ko ak sunu nekkin, niki seen sekkarteer politig di waxe. Poroxndoll bi mu ubbi ñàkkul solo te Senegaal wone na xar-kanam gu bees ci moom-sa-bopp gu ñu dabu. Naw naa loolu lépp, rax ci dolli, ci bëj-gànnaar, bëj-saalum, ci ndeyjoor ay làng yu wéetoo géew a fa sampu, ci lu àndul ak coobare nit ña. Làng gu wéetoo géew du mën a doon mukk jëfandaay bi ñépp ànd ngir mu jàlle xalaati doomi réew. Su fekkoon ne nit ñépp ñoo niroo ni ñu leen mooñe, day doon bokkoo gu raglu. Wuute yi dañuy jur ay mbëkkante yu mën a amal njariñ yokkuteg réew, su fekkee ne ñu ngi

tukkee ci ñu bëgg seen réew dëgg, nga xam ni amuñu lenn lu ñuy yóotu, lu dul naataange doomu réew mi.

— Nanu wéer ngànnaay yi, Ramatulaay, waxu politig doy na. Maa bañ, tey duma la toppaat ni ma ko defe woon keroog. Suur naa ci demokraasi, moom-sa-bopp, bëre ak..., lu may waxati sax, yeneen wax yu, ñu ngi may mëdd bés bu ne. Wéer ngànnaay yi ! Wéer ngànnaay yi ! Ramatulaay, tee nga maa déglu : dégg naa ci rajo kaŋ-kaŋ ni danga bañ séy ak Tamsiir. Dëgg la ?

— Waaw !

— Man nag, ci sama wàllu bopp, te ñaareelu yoon baa ngii ci sama dund, maa ngi ñëw di sàkku ñu may ma la... boo foqee, loolu jarul a wax. Cofeel gi ma amoon ci yow, bu jëkk, moom laa am ba tey. Soreyoo gi, sa séy bu jëkk, sama bos, mënuñu woon a màbb mbëggeel gi ma xiir ci yow. Mën naa wax sax ne soreyoo gi da koo daas ; yàgg dëgëral ko ; ñor gi sama jëmm ñor xeet ko ; bëgg naa la fu bëgg di yem, waaye dama ci ànd ak sama sago. Yow gitim nga, am njaboot gu sew. Man, boroom kër laa. Kenn ku nekk ci nun, am na « lu mu dund », lu ko mën a dimbali ba mu muñal moroomam. Maa ngi lay tàllal

sama loxo ngir naataange gu bees, nangu nga ?

Ma xulli samay bët, mbetteel taxul woon – jigéen mën naa foog biral bu ni mel te du juum – waaye mbégte mu tar a tar. Waawaaw, Aysatu, baat yu ràpp yi nit ñi yàgg a jëfandikoo, di leen jëfandikoo ba tey, jàpp nañu ma. Seen lewetaay, nga xam ni feroon naa ci bu yàgg, moo ma ràkkati : rusuma la koo biral.

Dippite bi ànd ak xelam, daldi daaneel kàddoom :

— Bu ma tontu ci saa si. Waxtaanal ak sa njegenaay. Dinaa dellusi ëllëg, ci waxtu wii.

Naka noonu, Daawuda, mel ni ku xaw a am kersa ci li mu wax, muuñ, sog a génn.

Sama dëkkaale géwél bi, Farmata, ne paraax, ci ginnaawam, mel ni ku teqalikook sagoom. Foo ko fekk, mu ngi ci pettaaw yi, di gëstu ëllëg, nga xam ni bu amee, lu mu néew néew, lenn lu tandu ci gisaane bi, da ko doon xamb.

— Tase naak góoru « ñaari-tubéy » gi pettaaw yi doon wax, góor gu am yaram, te woomal. May na ma junni.

Mu doon piis bëtam yu ñaw ya te xóot, nga xam ni saa su ne dañu doon jéem a lëñtu kumpa :

— Saraxeeloon naa la guro gu weex ak gu xonq ga ñu santaane woon, Farmata xamal ma ko. Sunu wërsëg a ànd. Sa keppaar a may yiir. Kenn du gor garab gi ngay yiiru ci keram. Dañu koy suuxat, di ko wattu.

— Céy Farmata, yaa sore sama xalaat ! Njàqare gi ma fitnaaloon te nga doon ko wone, naqaru mbëggeel tegu ma ko woon.

# 21

Ëllëg ? Loolu jamp na, ngir xel am ci jotu xelli, ci lu lay dugal sa giiru dund, rawatina, su fekkee ne dund googu, tuur na, ci lu yàggul dara, rongooñi tas yaakaar yu wex ! Ma gisaat bëtu Daawuda Jeŋ bu xelu bi ak tuñam yi mu ne bàcc lucci, loolu gën a fésal lewetaay bi doon jollee ci nit ku bari yërmande kooku, xam ni du jàpp ci nit lu dul ngëneel ya mu làq. Xamoon naa wet gu ma koy jaar, mel ni téere bu ñu ubbi, nga xam ni rëdd wu ne ab junj la, waaye unj bu yomb a firi.

Sama xol, callweeru baat yu ñuy terambi taxatu koo tëb-tëbeek bànneex. Baat yu dëggu yi laal nañu ma, waaye duñu ma yóbbaale ; sama furtaag gii, xam ni li ko waral moo di xiif ak mar cofeel, day naaw, na waxtu yiy toppante di dem.

Mënumaa kañu. Xew-xew bu neex bi nit ñi bëgg duggu ma. Sama xol bëggul Daawuda Jeŋ. Sama xel naw na nit ki. Waaye xol ak xel ñaare dañuy woroo.

Maaka bëggoon a takku, taxawu nit kile ba mën koo wax waaw ! Du pàttalikug aji-wéy ja laa tiisoo. Way-wéy yi dayo bi ñu leen nangul rekk lañu am, walla dayob jëf yu baax yi ñu wesaare. Du li ma am doom yu ndaw a ma gétën ; Demba Jeŋ mën kon naa taxawe seen cëru baay bi leen jàmbu woon. Fanweeri at jàll na, bañ gi sama jëmm bañati, rekk moo ma wommat. Gisuma lay wu ñu mën a taxawal. Meen yiy xelli ci nun ñoo safaanoo. Woy wi ñu bàkke Daawuda Jeŋ mu doon nit ku wér, loolu kenn waxatu ko.

Jëkkër ju baax ? Waawaaw. Coowal mbedd sax, ñépp xame ko soxor ak mar ñaawtéef yu mu teg ci ndoddu kilifa yi, masul a wax njaaxum yu jëm ci moom. Jabaram te di doomu nijaayam , mu takk ko juróomi at ginnaaw ba ma séyee, ndax li mu doon warugaru mukàllaf mu ne, waaye du mbëggeel , jural na ko ay doom. Jabaram ak i doomam, nga xam ni moom moomu di nitu warugar dafa leen yéege woon ci tóoju worma, mayoon nañu ko serlukaay bu ñépp xemmem te loolu moo ko liggéeyoon. Daawul nangu mukk ñu sargal ko te jabaram teewul. Dafa ko daan boole ci liggéeyu politigam, ci tukkeem yu bari yi, ci xew-xew yu bari yi ñu ko daan

tudde te ñu daan yaatal mbooloo mi ko daan woteel.

Farmata, géwél bi ci tani yi, laata mu dem, sànni woon na ma lii : « Sa yaay a nekkoon ci dëgg. Daawuda amul moroom. Ana gan géer ay maye junni, tey ! Daawuda wecceewul jabaram, jàmbuwul i doomam ; su dellusee ci yow, yow màggat mi, am njaboot, dafa fekk ni bëgg na la ; mën na laa yor yaak say doom. Seetal sa xel. Nangul. »

Njariñ kese la ! Waaye kanafata njariñ yooyu ci wetu buum gu sax ci xol, te kenn mënu koo joxoñ yoonam. Ngir bañ koo rusloo, ci sama kër, dama yónni Farmata, géwél bi ci tani yi, jox ko bataaxal, dénkaale ko baat yii : « Bataaxal bii, bu ko jox kenn ku dul moom, fu jabaram ak i doomam nekkul. »

Guléet ma sàkku ndimbalu Farmata te loolu naqari woon na ma. Moom nag ? Mu ngi doon tëb ak a dal, yónnent bu ni mel la doon gént, ba nuy ndaw ba léegi. Waaye man, naka jekk maa daan defal sama bopp ; masul woon a dugal loxoom ci samay mbir, dama ko daan yëgal rekk, « niki ab xame bu mu mënti doon », noonu la ko doon jooytoo. Ma nga doon bànneexu, umple woon na kàddu yu metti

yi nekkoon ci biir bataaxal bi ma ko yónni woon.

Fajukaayu Daawuda sorewul woon kër « Faaleen ». Ci wetu buntu kër gi, amoon na taxawukaayu kaar ràppit.

Fajukaay boobu, nga xam ni dafa ko taxawaloon ci leble bànk bu nguur gi nanguloon doktoor yeek farmasiyeŋ yi ko sàkku woon, moo taxoon ba Daawuda Jeŋ wéy di def liggéeyam. Nàndoon na ne doktoor amul woon sañ-sañu won ginnaaw liggéeyam ; njàngum doktoor dafa yéex, gudd, metti te du foo tollu gis leen, doktoor yi ; ñu liggéey ci fànn bi seen njàng màcc moo ëpp njariñ ñu defe ko feneen fu mu mën a doon ; su fekkee ne mën nañoo boole seen liggéey ak yeneen yëngu-yëngu, alhamdulilaay ; waaye won ginnaaw liggéeyu paj mi ngir leneen, lii mooy ñàkk a xam dëgg ! Noonu la Daawuda daan làyyee ci kanamu sunu moroom yi nu daan demanteel, niki Mawdo Ba ak Sàmba Jaag, nga xam ni ay nattangoom lañu.

Farmata yàkkamtiwul, xanaa xaar ayam jot, ba mu nekk ci kanamu Daawuda, ci néegu gan yi, mu jox ko bataaxal bi, fekk tëjoon naa ko. Daawuda jàng :

*« Daawuda,*

*Yaa ngiy topp jigéen joo xam ni na mu meloon la mel ba tey, Daawuda, doonte sax nattu yu tar a tar a ñëw daanu ci kowam.*

*Yow mi nga xam ni bëggoon nga ma, yow mi nga xam ni yaa ngi ma bëgg ba tey – awma ci sikki-sàkka –, nanga ma jéem a nangul. Yàlla cëralewu ma tàwweekug xel gi mën a tax ma nangoo nekk sa jabar, fekk, lenn doŋŋ moo ma xëcc ci yow te moo di naw gi ma la naw, ndax say jikko yu rafet yu bari yi.*

*Awma leneen lu ma la mën a jox, fekk yow dara jombu la. Naw rekk mënul a lal àndu séy, ci ni ma xame gal-gal yi ci laxasu yépp, ma tibbe ko ci li ma dund.*

*Te yit, li nga am jabar ak i doom dafa gën a lëjal mbir mi. Man mii ñu jàmbu démb, ndax jigéen, duma mën a sawar a dugg sa diggante ak sa njaboot.*

*Danga foog ne mbirum jabar yu bari yomb na. Ñi ci dugg, xam nañu li ci nekk ciy fitna, fen, njuuj-njaaj yuy diisal seen xel ngir bànneex bu gaaw bi leen coppite gi indil. Wóor na ma ne mbëggeel a la tax a jóg, mbëggeel gu, amoon na lu jiitu nga séy waaye Yàlla yeggalewu ko woon.*

*Naqar wu amul yemukaay, ak bët yu taa laa la jébbale samag xaritoo. Nangu ko, Daawuda, sama xarit. Bànneex laa lay teeroo sama kër.*

*Ba beneen, du dëgg ?*

*Ramatulaay »*

Farmata, nga xam ni da doon ree bi muy jébbale bataaxal bi, nettali na ma ne, na Daawuday jàng rekk, ree jiy woñ xar-kanamam. Naka noonu, xelam ak seetloom déey ko mu poose kanamu naqar ndax Daawuda da doon ras yéen yi, ras jë bi, màtt tuñ yi, doon jalu.

Daawuda tegaat sama bataaxal. Mu ànd ceek dal, jël àmbalog, sëq ay bulo sol ci biir. Mu xoos ci kayit kàddu gu doy waar gi nu tàggale woon bu jëkk te mu jële woon ko ca jamono ya muy jàng doktoor

Lépp mbaa tus. « Tàggatoo baa ngoog. »

Aysatu, Daawuda Jeŋ dellusiwaatatul.

Bisimilaay ! Bisimilaay ! Lan nga àttan a bind yónni ma ko ! Rey nga nit. Ndeysaan, kanamam gu jaxasoo gaa ko weer. Dàq nga ki Yàlla yebaloon ngir fajal la saw naqar. Yàlla moo lay daan ci li nga toppul yoonu jàmm. Gàntal nga ngor. Ci ban nga nar a dund. Meneen Móodu mu lay tuurloo rongooñu deret laa la yéene.

« Yow sax yaa di kan ? Nga am juróom-fukki at te ñemee fecci kóllëre ! Yaa ngiy dëggaate sa wërsëg : Daawuda Jeŋ, góor gu Yàlla mëne gan, doon dippite, doktoor, ci at yi mu tollu am jenn jabar kese. Mu indil la kiiraay, mbëggeel, nga ne dangay

bañ ! Bari na jigéen yu, ba ci ñi maaseek Daba sax, bëggoon nañoo nekk sa palaas.

« Ngay wutal sa bopp ay lay. Waxoo mburu xanaa mbëggeel. Madam dafa bëgg xol buy pët-pëti. Lu tax du ay tóor-tóor niki ci sinemaa.

Bisimilaay ! Bisimilaay ! Yow mu lax mii, bëgg a tànn jëkkër ni ab janqu fukki at ak juróom-ñett. Àddina dina la bett, su boobaa Ramatulaay, nga màtt sa loxo. Xawma lan la Daawuda bind. Waaye def na xaalis ci àmbalog bi. Sàmba Lingeer dëgg la, bokk ca jamono yu jëkk ya. Daawuda Jeŋ, na ko Yàlla defal yiw. Sama xol moom la àndal. "

Nii la ma Farmata doon xase, ba mu jógee ca yónnent ba. Mu salfaañe ma. Dëggug sama moroom mii, nga xam ni noo màggandoo, sunu way-jur yi doon ay wóllëre, mënul woon a nekk sama gos, ba ci ni mu ko layale sax, xam ni moos njariñu boppam a lalu ci suuf. Sama ngor taxati na maa bañal sama bopp lu yomb. Ma delluwaat ci sama wéetaay, nga xam ni ag melax xuyyatoon na ko, ab diir. Ma duggaat ci, ni ñuy dugge ci yëre yoo miin. Ñaw bi baaxoon na ci man. Maa ngi ci doon yëngu ni ma ko bëgge woon, doonte sax neexul woon Farmata. Dama ñaanoon

dund « leneen ». Te « leneen » loolu mënul woon a nekk te sama xol àndu ci.

*

* *

Ginnaaw ba Tamsiir ak Daawuda féetee wet, amatul woon ñag diggante way-wut yi ak man. Naka noonu, ma gis ay màggat yu doon wut buntu alal ju yomb di baaganteek a di ma toogaanu, ay ndaw yu doon wut ay lonkoo yu ñu wéttalikoo ci seen ñàkkug liggéey. Bañ yu jàppoo yi ma doon bañ taxoon nañu ba, ci biir dëkk bi, ñu dàkkentale ma « gaynde » mbaa « kannasu ».

Ku sànni woon ndiiraan mu xiif moomu ci samay tànk ? Nde sama taar, wasin yi, ak yàgg, ak rongooñ yi ruusaloon nañu ko. Aa ! Xanaa ndono li, cër bu duun bi Daba sama doom ak jëkkëram jënd te ñu bàyyi kook man.

Waxtaanoon nañu ngir miraas Móodu. Sama goro génne dawalu këru SIKAAB gi, ak peyug juróomi ati luyaas.

Këru SIKAAB gi sama doom lañu ko féetale woon ; mu téye kayitu nemmeeku wiisiye bi ci loxoom, lim li ci biir, jënd ko.

Cosaanu kër Faaleen yomboon naa nettali : pàkk bi ak tabax bi ñu ngi sababoo ci lu nu bànk bokkoon lebal, am na fukki at, ñu di ko feyyu ci sunu ñaari peyoor. Bagaas yi ci biir, nga xam ni bi ñu ko yeesalee ak léegi ñaari at la, maa leen moom ; ngir dëgëral wax jooju dama joxe woon ay faktiir. Mu des yërey Móodu, yi ma xàmme woon, ndax maa leen tànnoon te doon leen toppatoo ak yeneen yi...yu ñaareelu xaaju dundam. Metti woon na ma, ma di ko janeer ci coli ndaw yu xobe yooyu... Njabootam lañu leen séddale.

Gànjar yi ak kado yi ñu mayoon goro ba ak doomam, ñoom ñoo leen moom, ci yoon.

Goro ba doon sërxët ak a jooy. Ñu doon wuññi suturaam, moom mu doon ñaan njekk. Bëggul woon a toxu... Waaye Daba, ni ndaw yépp la mel, amul woon yërmande.

« Fàttalikul, sa doom maa doon xaritu benn bakkanam. Nga def ko sama wujju yaay. Fàttalikul, diiru juróomi at, xañ nga ndey ak fukki doomam ak ñaar nit ki leen doon taxawu. Fàttalikul. Sama yaay li mu daj ! Nan la jigéen mëne màbb teraangay jeneen jigéen ? Yelloowoo nu yërëm la. Toxul. Su dee lu jëm ci Bintu, dañu ko lor te yaa ko lor. Yërëm naa ko.»

Goro ba di yikkët. Bintu nag ?...

Deful lenn lu dul wone ni moo di « yoonam nekku ci » gu feraŋlaayu. Lu doon yoonam ci wax ji. Dee woon na jeeg ci biir xolam…bés ba mu séyee ak Móodu.

# 22

Coono gu réy laa yëg. Mu ngi jóge ci sama xol, diisal sama yaram wépp.

Usmaan, sama caat, tàllal ma bataaxal bi. Usmaan juróom-benni at la am. « Taan Aysatu la. »

Yàlla def sa bataaxal yépp moo ma leen di indil.

Nu muy def ba xàmme leen ? Ci tëmbar bi ? Ci mbindin wu rafet wi la niru ? Ci xetu litkoloñ bi ciy gillee ? Xale yi dañu am ay gindikaay yu niroowul ak sunu yos. Usmaan di bànneexu cig peeñalam. Muy bàkku.

Kàddu yu lewet yii, ñëw féexal ma, ci yow rekk lañu mën a jóge. Nga di ma yëgal « njeexte li ». May wàññ. Ëllëg, ci la sama njeextel ténj. Te daa fi ne, jege sama loxo, jege sama baat, jege sama bët.

« Njeexte walla tàmbaliwaat » ? Samay bët dinañu seetlu yi soppeeku ci yow, ak lu ñu sew sew. Dajale naa sama yos : ténj gi wowal na sama der bi. Njàqare gi tax na

maa ras ; sama yaram seey na. Damay daj lée-lée ay yax foo xam ni suux a fa feesoon.

Li am solo du doon sunu jëmm yiy daje. Li am solo moo di li nekk ci sunu biir xol di nu yëngal ; li am solo mooy cellug meen miy wal ci nun. Yàgg nga maa firndeel ne xarit moo sut mbëggeel. Yàggug jamono, sorewaay, naka noonu pàttaliku yi nu bokk dëgëral nañu sunu kóllëre ba sunu doom yi doon ay doomi ndey. Bu nu dajee, ndax danu fiy nekk di wañ̃ sunu tóor-tóor yu lax yi walla danuy suul jiwu yu bees ngir ngóob mu bees ?

Tànku Daba laa dégg. Mu ngi jóge Liise Blees Jaañ, demaloon ma fa ci benn woote. Woroo am diggante Mawdo Faal, sama doom ak profesëeram ci wàllu xeltu, nasaraan tudde ko filosofi. Bari na lu ñuy dëngoo, waxtu wu ñuy delloo disertasyoŋ yi ñu jubbanti ba noppi.

Diggante Daba ak Mawdo Faal, seen at soreyoo na bu baax, te li ko waral di ñaari ëmb yu xàcc, loolu xam nga ko.

Dëngoo googu Daba di defari mooy ñetteel bi ci juróom-benni weeru njàng. Mawdo Faal am na may gu kéemaane ci wàllu ladab. Ca atam mu jëkk ca Liise ba, maanaam siiseem ba tey, moo mas a sut ca kalaas ba, ci fànnu xam-xam boobu ;

waaye ren jii, ndax aw arafu réyal wu mu fàtte, ay kos yu mu deful, baat bu mbindin wa baaxul, profesëeram dindil ko benn walla ñaari poñ. Ci noonu, Saŋ Klodd, ab Tubaab, xam ni moo mas di topp ci moom, daldi jàll ca kanam, jiitu ko. Profesëer bi mënul a muñ nit ku ñuul doon boroom raw-gàddu gi ci xeltu. Ba mu ko defee, Mawdo Faal di ñaxtu. Li ciy topp waxtu wu ne moo di dëngoo, ak woote.

Daba taxawoon na ci jaar ca digg ba, wax profesëer bi li ci xolam.

Waaye ma dëfal ko. Àddina maslaa fi mas a am te noonu lay deme ba fàww. Li am solo, ma di ko ko leeralal, moo di disertasyoŋu joŋante bi... Disertasyoŋ boobu moom itam mu ngi aju ci gisinu ki koy saytu. Kenn du mën ci moom dara. Kon, lu tax tàngal xolu profesëer ngir benn walla ñaari poñ yu, duñu soppi mukk ndogal li Yàlla namm ci ndongo li ?

Dama saxoo di wax samay doom : yéen, ay ndongo ngeen yu, seen way-jur yi dañu leen di toppatoo. Liggéeyleen ngir li ñu daj ci yéen bañ a naaxsaay. Liggéeyleen ngir yaatal seen xam-xam, lu ngeen fi nekke kon rekk di diiŋat. Bu ngeen dundee ba doon ay mukàllaf, ngir nit ñi wóolu seeni xalaat, fàww mu lalu ci xam-xam bu,

ay lijaasa ñoo ko wéral. Lijaasa duw léeb. Naam, du lépp. Waaye mooy ñumbal ab xam-xam, ab liggéey. Ëllëg, tegleen ci nguur gi ku ngeen bëgg, ku leen doy.

Ki ngeen tànn mooy jiite réew mii, waaye du ki nu tànn, nun.

Sunu askanu tey jii dafa jaxasoo ci reenam yi gën a xóot, ñu di ko pamti-pamtee diggante ñaawtéef yi ñu jëggaani ak bañ gu tar gi jikkoy démb yu rafet ya di bañ ba tëdd ca naaj wa.

Xemmem yëkkatiku gu gaawe ni melax ci biir askan wi mooy xiir way-jur yi ñu jiital jàngal xale yi ci yar leen. Ayibal gaa ngiy roofu ci xol yi, na mu koy defe ci jaww ji.

Nun ay niti démb lanu, « ñu àndatul ak jamono, mbaa ñu xewwi, ñu fënëx », xéy na. Waaye ñun ñeent ñépp, dañu nu mooñaale woon ak dëgg, boole kook xelum njàccaar mu ne jonn, ak ay xel-ñaar yu ñaw, daaju fu metti ci nun. Sunu jëkkër yi, Aysatu, ak lu sunu mujug séy yi bon bon, sunu jëkkër yi amoon nañu jom. Bëre woon nañu seen bëreb dund, doonte sax ndam li rëccoon na leen ; faagaagal ay téq-téq yu diis, yu am ay junniy junni at yombul.

Ma xool ndaw ñi. Moo ana ñu, bët yu leer nàññ ya, taxaw temm ci faj gàcce, saa

yu sag wu ñu sàggi laajee ndàmpaay ? Ana mu, jom ju takku ja doon jiite kër lëmm ci wàccoo ak i wareefam ? Xiif dund day rey daraja ji dund làmboo.

Gis nga, maa ngiy sore mbiru Mawdo Faal.

Njiital liise bi nànd na bu baax ni béjoo diggante Mawdo Faal ak profesëeram deme. Waaye nag kuy jox dëgg ndongo ci kow profesëer !

Dabaa ngi nii, ci sama wet, woyof, di muuñ ba bëñ yépp génn, ndax wàccoo naak sasam.

Daba, liggéeyu kër sonalu ko. Jëkkëram dafa mën togg ceeb ni moom, jëkkër ji nga xam ni waxtu wu ma ko waxee ne day « yàq » jabaram lii lay biral : « Daba sama jabar la, du sama jaam, du sama mbindaan. »

Cofeel gi lëkkale way-dencante yu ndaw yii, nga xam ni seen nataal dëppoo naak li ma doon gént ciy way-dencante, yëg naa ne mu ngiy ñor. Kenn ku nekk dangay gis sa bopp ci sa moroom, di waxtaane lépp ngir teerale cig maslaa.

Terewul nag maa ngiy lox ngir Daba. Àddina dafa gudd tànk. Bu ma ko koy wax, mu yëngal mbagg yi. « Séy dub jataŋ. Ag juboo la ngir doxal sa dund. Te yit, su

fekkee ne kenn ci way-dencante yi gisatul njariñam ci ànd boobu, lu tax mu war caa des ? Mën naa doon Abdu (jëkkëram), mën naa doon man. Lu tee ? Jigéen mën naa sooke dogoo bi. »

Xelam da daan xalam ci lépp, xale bile... Dafa may wax lée-lée : « bëggumaa def politig, du sama mbirum réew, rawatina mbirum jigéen ñoo ma soxalul. Waaye bu ma gisee ŋaayoo yu ñàkk faayda yiy xew ci biir genn làng gi, bu ma gisee mar gi góor ñi mar nguur, damay daldi taamu bañ cee bokk.

« Déedéet, ragalumaa xeex ci wàllu pas-pas ; waaye ci biir làngu politig, néew na lu jigéen di gaaw a fëll. Baatu dogal dina yàgg a des ci loxoy góor ñi, fekk xumbal gi, ni ko ñépp xame, yëfu jigéen ñi la. Sama mbootaay a ma gënal, nga xam ni amul kujje, amul par-parloo, amul duural, amul buuxante ; li ko waral : amul ay cër yu ñuy séddoo, amul palaas yu ñuy joxe. Njiiteef li at mu ne lees koy yeesal. Kenn ku nekk ci nun mook moroomam a yemoo sañ-sañu jàlle xalaatam. Ci xumbte yeek yëngute yi nuy amal te lépp aju ci lu jëmale jigéen kanam, ku ne ci nun liggéey bi mu mën lees koy dénk. Xaalis bi nu ciy jële day dimbali kuréli way-defal Yàlla yi ;

bokk ci mbootaay mook yëngu ci weneen xeetu kurél ñoo yem, lu am njariñ la te lonkoo gu sell la, goo xam ni dara du añu liggéeyam lu dul bànneex bu nit kiy yëg ci biir xolam. »

Da doon liggéeyloo xelam, xale bii... Lu ne amoon na ci xalaat.

Ma xool ko, Daba sama taaw, moom mi ma jàpple jàpple bu rafet ci wetu doomi ndeyam yi, góor ak jigéen. Aysatu, sa turandoo, moo ko aw ci doxal kër gi.

Aysatu mooy toppatoo cetug ñi gën a tuuti : Umar, juróom-ñetti at ak Usmaan, sa xarit. Ñi ci des a ngiy góor-góorlu bu baax.

Aysatu, Amee koy dimbali ci liggéey bi ak séexam Awa, mu di leen tàggataale.

Sama séex yi dañu niroo ba man sax dama leen di jaawale yenn saay yi. Dañu sob, di fontoo ñépp.

Awa, Aminataa ko sut ci liggéey bi. Nii ñu niroo ci jëmm, lu tax seen jikko wuute ?

Xale yu ndaw ñoom seen toppatoo ak seen yorin mettiwul noonu ; sama yos, nga xam ni daañu leen sang, dundal leen, faj leen, wattu leen, ñu ngiy màgg, waaye nag buma bàyyi ginnaaw xeex bi may xeex daanaka bés bu ne ak góom, soj, metitu bopp te xeex boobu kenn sutu ma ci ndax li ma ko yàgg a def.

Mawdo Ba moo may dimbạli ci jàngoroy dëggantaan yi. Su fekkee ne damay joxoñ doyadeem gi tax seen diggante tas it, maa ngiy kañ, ci sama biir xol, ndimbal li mu ma indil. Doonte Móodu xaritam jàmbu na sunu kër, waxtu wu mu mën a doon, mën naa koo yee.

# 23

Ñi ma jaaxal kay ñoo di sama doom yu mag yi. Sama njàqare di wàññeeku, su ma fàttalikoo sama maam ju jigéen ji nga xam ni, xew-xew bu mu mënti doon, daan na gis ci xam-xamu mag ñi léebu bi dëppook moom. Da doon faral a wax : « boroom kër talul a tukki, waaye tal naa faatu ». Mu doon xultu, saa yu masaan a gëmméentu, fekk mu waroon a bey làccam ci liggéey bi.

« Ey, aka neexoon ma am lal bu ma tëdd ».

Man cobraan, ma won ko ñetti lal yi nekkoon ci néegam. Mu mer, daldi ma ne : « àddinaa ngi ci sa kanam, nekkul ci sa ginnaaw. Na Yàlla def nga xam li ma nekke. » Tey maa ngi nii di dund li mu nekke woon. »

Dama foogoon ne xale day juddu, màgg ci lu àndul ak benn jafe-jafe. Dama foogoon ne dañuy xàll yoon wu jub, mu sawar koo topp. Wànte man maa ngi doon dëggal, Yàlla nattoo ma ko, la sama maam gisoon démb.

Bokk ndey ak baay taxul fàww xale yi niroo. Seen jikko ak seen bindu yaram mën nañoo woroo. Ñaare sax nag, dañuy woroo.

« Bokk ndey ak baay, dafa mel ni rekk bokk néeg bu ngeen fanaan. »

Ngir saafara tiitaangeg ëllëg gi kàddu yii mënoon a jur, sama maam daan na génne ay pexe :

« Jikko yu wuute dañu laaj yarin yu wuute. Teeŋal fii, yolomal fee.

Kàcciri yi baax ci tuut-tànk yi, dañuy rusloo seeni mag. Bés bu ne, siddit yi dañuy jóg ! Waaye loolu la Yàlla dogal ci ndey. »

Sama maam jàmbaar ji, ci sa njàngale ak sa doxalin laa daan roote fit wiy yokk ndëgërlaay, ci jamonoy tànn yu metti.

Guddi gale, bett naa ñetti kàccoor yi (ni ñu leen di cokkaase) Aram, Yaasin ak Jeynaba ñuy tóx ci seen néeg. Lépp, ci jëfin wi, mu ngi doon feeñal, lu ñu tàmm : ni ñu tance sigaaret si ci diggante baaraam yi, yéege ko bu jekk ba mu tolloo ak tuñ yi, kimmee ko non, cuune mënu ko. Paxi bakkan yi di reg-regi bàyyi saxaar siy génn. Janq ji kimmi, génne saxaar si, di tariwaale seen bind ak a defaale seen dëwaar. Ñuy tàqamtiku seen bànneex, mel ni kuy lekk

ñam wu la tóndi, ci ginnaaw bunt bu tëju, ndax damay jéem a wormaal seen mbóotu biir.

Jeynaba, Aram ak Yaasin man lañu niru, ci li ñit ñi wax. Xaritoo gu ànd ak laabiir moo leen lëkkale, ay jikko yu bari yu ñu niroole dëgëral ko ; ci kanamu sama yeneen doom yi, dañuy mànkoo, niroo jëfin, moo xam dañuy aar seen bopp mbaa mu am lu ñuy moytu ; ñoom ñooñu tolloo taxawaay daanaka, seeni robb yeek tubéy yeek korsaas yi ñooy ràppandoo. Yàlla masul a def ma dugg ci seen xuloo. Ñetti kàccoor yi dees leen a bàkke ñu mën jàng.

Waaye nag, jafandu foofu ba may sa bopp permi tóx ! Sama mer daldi leen rajaxe. Bett gi ñu ma bett a ma metti woon. Gémmiñu jigéen guy jolli xetu póon mu xeq, lu mu ko xeeñale kon ! Bëñi jigéen, ñuul ak nikotin lu ñu weexe kon tàll ! Ndaxam, bëñ yu weex tàll lañu amoon. Nu ñu def ba jalóore jii am ?

Dëgg la, dama ñaawlu woon lool sol tubéy ci jigéen joo xam ni bindam niroowul ak bindu jigéeni sowu-jant yi, nga xam ni ñoom li ñu sëf ci seen ginnaaw réyul ba jéggi dayo. Tubéy day génne yaramu jigéen ju ñuul, xam ni dafa fees dell, te muy gën a feeñ, su fekkee ne ndigg li dafa

ne xiit ni ndiggal tama. Waaye mujj naa topp ci riirum xewte boobu doon yeew ak a gétën, lu mu féexale kon. Ginnaaw samay doom dañu bëggoon a « nekk ci biir », man it ma nangu tubéy tàbbi ci seen waxande.

Ma jékki-jékki tiit ci rogaat yiy bàyyeekoo ci yokkuteg àddina. Mbaa du dañu doon naan itam ? Yàlla rekk a xam, nde as sikk mën naa xëccaale seneen ? Xanaa kon ànd ak sa jamono mënul a am te àndul ak jikko yu yàqu ?

Ndax maa ko sababoon, ci ni ma afale woon as lëf samay doom yu jigéen ? Sama maam ju góor dafa bañoon waxambaane yi dugg ci kër gi. Bu fukki waxtu ci guddi jotaan, day téye jóolóoli ci loxoom, di yëgal gan yi ne mu ngiy tëj buntu kër gi. Mu mel ni kuy tëgg ci jóolóoli bi ndigal lii : « ku fi dëkkul, na nu abal. »

Man, daan naa bàyyi samay doom yu jigéen ñuy génn lée-lée. Dañu daan dem sinemaa, te duma ànd ak ñoom ; seeni xarit yi, góor ak jigéen, dañu leen daan seetsi. Sama doxalin woowu am na lu ko waraloon : am na at yu, ku ca tollu, muy waxambaane walla njege, fàww mbëggeel yëngal xolam. Dama bëggoon samay doom dindil seen bopp kumpa gi, ci anam

yu sell, te duñu ci yedd seen bopp, duñu ci nëbbu, duñu ci ñaaw. Dama doon jéem a dugg seen xame yi ; ma daan fexe ba sàmm nekkin wu baax ci jàmmoo ak diisoo.

Ñu ngi nii nag, tàmme tóx ci seen àndandoo yi. Te xawma ci woon dara, man mi bëggoon lu ne ma aakimoo ko. Sama nànditeg maam dellusiwaat ci sama bopp : loo dundal dundal biir, mu dundal bopppam, ci loo yëgul.

Dama waroon a seetaat sama xel. Mbir mi dafa laajoon ma defaruwaat ngir faj ñaawtéef bi. Maas gu bees, jëfin wu bees, xéy na kàddu yooyu la ci sama maam nar kon a sànni.

Nangu woon naa nekk « nitu démb ». Mbonaayu póon xamoon naa ko te mënuma woon a ànd ci ñu koy jëfandikoo. Sama xel dàqoon na ko, ni mu dàqe woon ñoli.

Ma jóge ca, doon dàqeek xetam, te bañ caa tàyyi. Moom it mu doon nëbboonteek samag teewlu ; mu defoon ku miikar te mën a kókkali, da doon cokkaas sama paxi bakkan, sog a dow. Làqukaay ba mu taamu woon moo doon duus ba, rawatina guddi. Waaye ñemeetul woon jaagar-jaagari, làmbook njaxlafam ak ñàkk ker-saam.

# 24

Tey, mënuma woon a yeggale jullig timis ji, ni ma ko bëgge woon : ay yóoxu yu jóge ci mbedd ñoo ma taxoon a tëbe ci basaŋ gi ma toogoon.

Ni ma taxawe ci peroŋ bi, ma gis samay doom Àlliyun ak Maalig di ñëw ak seeni jooy. Seen melokaan dow na yaram ; yëre yu xotteeku, seen yaram fees ak pënd, ndax li ñu daanu, óom yu deretal ci suufu tubéy ju gàtt ji ; loxo ndeyjooru tiriko Maalig xotteeku ne laweet ; ci wet googu ba tey, loxo bi ne làcc sandantalu, ndeysaan ; kenn ci xale yi ko téye ne ma : « benn dowalkatu welomotëer moo daaneel Maalig ak Àlliyun. Danu doon futbal. »

Benn waxambaane jegesi, kawar gu gudd, lunet yu weex ak téere ci baat bi. Pënd bu dóomu-taal bi ci mbedd mi taqal kompaletu jiin bi. Xale yi dal ci kowam sëkktal ko, góom bu xonq coyy ak deret ci yeel bi, mu ngi nii, boo ko gisee rekk xam ni ni ñu ko doon satoo metti na ko. Ci

kàddu yu ànd ak liyaar yu tegginu, te loolu woroo ak colam gu fagg gi, la jéggaloo : « dama yéex a gis xale yi, bi may jàdd ci sama càmmooñ. Dama yaakaaroon a fëll ci yoon wu dara nekkul. »

« Mënuma woon a xalaat ne xale yi dañu fa sampoon pàkku fowukaay. Freene naa, waaye jariñu ci dara. Dama fakkastalu ci ay doj yu fegoon palaasu góol bi. Ma daanu, yóbbaale sa ñaari doom yi ak yeneen ñetti xale yu góor. Maa ngiy jéggalu. »

Waxambaane bi ci welomotëer bi bett na ma mbetteelu bànneex. Ma daldi sippi sama mer, waaye nag du ci kowam. Xam naa ni dowal ci mbeddi dëkk bi jafee, rawatina ci biir Medina, ndax jaar naa ci. Tali bi, ci bëtu xale yi, pàkk bu amul moroom la. Bu ñu ko aakimoo, leneen amatul solo. Dañu ciy sànneeku ni ay jinne, wër bal bi. Yenn saay yi, këf ki waral seen tés-tés ab sagar bu dëll lay nekk, bu ñu laxas, ba mu mërgëlu. Seen yoon ! Dowalkat bi amu ci pexe, lu dul freeneem, klaksoŋam ak sagoom, ñu xàllal ko aw ñall wu lunk, wu seen buuxante gaaw a tëjaat. Bu wonee ginnaaw, yóoxu yi jolliwaat, ñu gën a raatukaan.

« Xaleelu góor bi, defoo dara. Sama doom yee tooñ. Dañu maa nax, fekk maa ngi doon julli. Demal sa yoon, xaleelu góor bi, walla sax xaaral, ñu indil ma alkol ak wëttéen, ndax ñu fajal la sa góom bi. »

Aysatu, sa turandoo, indi alkol yode ak wëttéen. Doxandéem bi la jëkk a faj, teg ci Àlliyun. Xaleeli gox bi, ñoom, rafetluwuñu sama jëfin woowu. Dañu yéene woon ab daan ci aji-tooñ ji, ma jànni leen. Aa, seetal rekk xale yi, ñu sooke aksidaŋ bi, loolu doyu leen, ñu bëgg tege daan.

Loxo Maalig bi mu sandantal dafa maa niru lu damm. Ni mu wàcce nii jaaduwul, « Aysatu, gaawal gaaw. Yóbbu ko loppitaal. Boo fa fekkul Mawdo, nga laaj serwiisu jamp-jamp yi. Laggal, laggal, doom. » Aysatu, daldi gaaw a solu, gaaw a dimbali Maalig mu toppatoo boppam, solu. Deretu gaañu-gaañu bi dafa way, nataal ci suuf ay gàkk-gàkk yu ñuul te ñaaw. Fi ma koy bombe, maa ngi xalaat ne nit ñi benn lañu : jenn deret ju xonq ji mooy wal ci cër yi. Cër yooyu, bokk béréb yi ñu féete, ñoo niroo liggéey bi ñu jagoo. Genn garab gi mooy faj jenn jàngoro ji, ci àddina sépp, moo xam nit ku ñuul la mbaa ku weex. Lépp a boole nit ñi. Kon nag, lu tax ñuy reyante ciy xare yu ñaaw, ngir lay yu ñàkk

faayda, bu ñu ko méngalee ak mbooloo yi ciy faatu ? Lii ci xare yuy faagaagal ! Te moona de nit dafa defe ne moo sut ci mbindeef yi. Xel mi ko Yàlla jox lan la koy jariñ ? Xel dana jur lu baax ni muy jure lu bon, li ci ëpp nag lu bon leey féete kow lu baax li.

Ma delluwaat ci sama basaŋ gi ñu nataal jàkka ju wert, te man doŋŋ lañu ko jagleel, mook satala gi may jàppe. Àlliyun mi nga xam ni foo ko gis mu ngiy ñasaxtiku, buux Usmaan ngir jël palaasam ci sama wet, di wut ku ko dëfal, te ma bañal ko ko. Bañuma rekk yem ci, dama jaare foofu yedd ko.

— Mbedd du pàkku fowukaay. Rëcc nga tey. Waaye ëllëg ! Moytul... Dinga am fu damm ci yow, ni mu dale sa mag.

— Àlliyun di ñaxtu.

— Waaye amul pàkku fowukaay ci gox bi. Sunu yaay yi bëgguñu ku futbal ci ëtt yi. Kon na nuy def ?

Li mu wax, dëgg gu wér péŋŋ la. Ñi yore Taaxal gi dañu war di sóoraale ay pàkku fowukaay, ni ñuy fàggoo ay pàkki gàncax.

Ñu teg ca ay waxtu, Aysatu ak Maalig jóge loppitaal, Mawdo toppatooti leen, ni mu ko daan defe. Tabax gi ñu ko tabax won

ma ne loxo Maalig bi mu sandantaloon, ndekete dafa dammoon. Aa gune yi, aka ñoo jafeel li ngay jënde bànneexu jur leen !

Ca dëgg dëgg, xarit, xew-xew yu safaanu yi dañu tegloo. Noonu laa mel : bu ma musiba dikkalee dootu ma bàyyi.

Aysatu, sa turandoo, dafa ëmb biiru ñetti weer. Farmata, géwél bi ci tani yi, cig xereñam, moo ma wommat ba yegge ma xabaar bu tiis boobu. Xéy na ruumandaatu mbedd moo ko xamb mbaa boog nga xam ni xaralaam gu ñaw ci seetlu moo ko baaxe woon.

Waxtu wu Farmata sànniwaan pettaaw yi ngir dog werante yi nu daan werante (sunu xalaat yi dañu woroo woon ci lépp), da daan xaacu : « ã », « ã » ndax mer. Mu boole kook binni yu takku, di joxoñ ci biir pettaaw yi tasaaroo : ab janq bu ëmb.

Man gaa, seetlu woon naa sa turandoo jékki-jékki jeex, lekkam wàññeeku, ween yi fees dell : màndarga yooyu yépp doon wone ne dafa ëmboon.

Waaye nag ndaw ñi, bu ñu tolloo ci waxambaane mbaa njege dañuy soppeeku ; bu ñu ca tolloo, dañuy sol yaram, mbaa ñu om, mbaa ñu njool. Te nag, Aysatu, bi pàppaam gaañoo ba ñu teg ci tuuti, sibbiru bu mettee ko daaneelon, Mawdo Ba saafara ko. Ci jamono yooyu la yaram wi toje.

Aysatu dafa bañoon a amaat yaram ngir sàmm ndiggal tama. Ci bëgg-bëggam bu bees boobu nag, laa wékkoon, lekkam gu néew ak génnaliku gi ko yenn ñam yi génnaliku woon. Naka noonu, mu soppeeku doon nit ku sew, kuy féey ciy tubéyam, ba tax na solatul woon lu dul ay robb, ma bégoon ci lool.

Dëgg la, Umar mu ndaw, benn bés, mas na maa xamal ne Aysatu da doon waccu ci seen sangukaay, suba su ne, bu ko daan sang. Waaye Aysatu, bi ma ko ko laajee, da koo weddi, ni ma ndox mu ànd ak dàntifris la doon yàbbi. Umar waxatul lu jëm ci waccu. Samay yitte jublu ci meneen mbir.

Nan laa mënoon a fooge dëgg gii jékkijékki feeñ ne fàŋŋ ? Nan laa mën a xame ne sama doom jii, moom mi giifal sama mer ci mbirum sigaaret yi, ndekete mu ngi duggoon ci po mu gën a bon ? Nattu bu àndul ak benn yërmande bettaat ma. La woon, na woon rekk, ma ñàkk gànnaay yu ma aar.

Farmata bés bu ne di gën a dëgër ci « janq bu ëmb » bi pettaaw yi feeñal. Mu won ma ko. Te di metitlu li ko dal. Doxalinam waxoon na lépp : « Xoolal ! Xoolal waay. Pettaaw bi beru, jaaxaan, kan mi féete kow. Xoolal beneen pettaaw bi

ñëw dëppoo ak moom, lu weex li féete kow : mel ni kawdir ak kubéeram. Xale baa ngi ci biiru ndey ji, taq ak moom. Ñaari pettaaw yi dañu ànd beddeeku : jigéen ju amul takkoo la, kon ndaw su amul jëkkër la. Waaye ndegam pettaaw yi dañu sew, kon janq la. »

Loxoom di sànneek a sànniwaat pettaaw yi ak seen bari wax. Ñuy dàqe, di mbëk-kante, di warante. Seen keseŋ-keseŋu gisaanekat ubale layu bi, benn àndu ñaari pettaaw ba tey wéy di beru, ngir feeñal ag njàqare. Ma doon topp seen wax, te bañ cee xér.

Naka noonu, genn ngoon, ginnaaw ba mu gisee ne yëguma dara ci sama yaram, Farmata muñ ko ba mënatu koo muñ, mu takk dënnam : « Laajal say doom, Ramatulaay. Laaj leen. Jaboot day ñaaw njort. »

Sama xol jax-jaxi ci wax ji mu dëkke di baamtu, ma jaaxle, ànd ci xalaatam. Ngir bañ ma génn ci li ma dige woon, Farmata, ciw doxinu mbill ak wëqam yu sew yi, ne paraax ci néegu Aysatu. Nis tuuti, mu génn, leerug jalóore di nes-nesi ci bët bi. Aysatu topp ko ak i jooyam. Farmata dàq Usmaan mi boqu woon ci sama mbubb, caabi bunt bi, daldi ne : pettaaw yi

mënuñoo juum bés bu ne. Su ñu téyee fi ñu jàpp dëgër ci, booba dafa am lu xew. Ndox ak suuf jaxasoo nañu, def bàq. Anal sa bàq. Aysatu weddiwul li ko dal. Yenni naa ko, bi ma la yëgalee li xew. Yow sa xel du jëli lenn. Ñemewul woon dénkaane boppam. Mbir mii, dungeen ci kon génn mukk. »

Sama put gi fatt ndax njàqare. Man mii, ak ni ma gaawe ci gëddaate, ma ne tekk. Ma daldi jànnaxe, tàngaay bi tax maa xëx. Samay bët yi gëmm, nis tuuti ñu xippiwaat. May yéy ak a yéyaat sama làmmiñ.

Laaj biy jëkk a tàbbi ci sa xel, bu ñu la yeggee xabaar bu ni mel moo di : kan la ? Kan moo def càcc gii, ndax càcc am na ; kan moo tege loraange jii, ndax loraange am na ! Kan moo ko ñeme ? Kan... ? Kan... ? Aysatu tudd ku ñuy woowe Ibraayima Sàll, nga xam ni ci waxinam, dafa soppeeku doon Iba rekk yem ci.

Ma yéemu, xool sama doom jii nga xam ni ni mu yaroo, ni mu lewete, ni mu laabiire ci kër gi, mën boppam ci lépp. Moo, lii ciy jikko yu rafet mënoon naa ànd ak doxalin wu ni mel !

Iba njàngaan la ci Daara ju Kowe ji, njàngaan ci wàllu yoon. Ñu ngi xamante woon... ci xumbte atalu benn xaritam. Iba daan na ko jëlsi lée-lée liise, saa yoo

xamee ne wàccul midi. Përyee woon na ko ñaari yoon ci néegam, ci Dëkkuwaayu Njàngaan yi, maanaam Site Iniwersiteer. Nangu na ne Iba la doon génnal. Déedéet, Iba laajul woon dara, sàkkuwul woon dara. Lépp dafa ñëwe noonu rekk ci seen diggante. Iba yëgoon na ëmb bi. Gàntaloon na jàppleg xaritam bu ko bëggoon a « dimbali ». Dafa taqoon Aysatu. Amoon na burs, ba tax na mu dogu ci xañ boppam ngir toppatoo doomam.

Lépp laa boole xamandoo, yëqool yu doganteek ay ñasaxtiku fees baat bi, waaye nag amul lenn lu mu ci doon réccu ! Aysatu sëgg. Ma xàmme ko ci nettali bu amul benn làq-làqal. Xàmme naa ko ci may gi mu may boppam ba jeex far wii nga xam ni fexe na ba sama jëmm ak jën mam dëkkandoo ci xolam. Aysatu sëgg, xam xéll tiis wi ma jàpp, man mi ne woon patt. Sama bopp bi ne làcc, loxo yi téye ko. Aysatu sëgg. Mu ngi doon dégg ni sama butit yi doon xùr-xuree. Réerewul woon ni njombe wi mu def mettee ci man, man mii ñu jàmbu woon, ma jóge ca doon gitim ju bees. Ci xeexi janq ji, lu moy Daba, moo doon taaw. Taaw dafa war a doon roytéef... Sama bëñ yi di kàkk-kàkki ndax mer.

Bi ma fàttalikoo cofeel gu lewet gi ma sama doom doon dëfale, mel ni tëmbal gu ñu ma sànni, ma jafandu ci ngir rëcc, ca jamono ya ma nekkee ci njàqare, ca ati wéetaay yu gudd ya, dama daldi not sama naqar. Ma wàkkirlu ci Yàlla, ni ma koy defe ci bépp nattu bu ma dal. Kan mooy dogal dee ak juddu ? Yàlla ! Boroom Kàttan !

Te nag, nun ay ndey lanu, ngir nànd lees mënul a leeral. Ay ndey lanu, ngir leeral lëndëm. Ay ndey lanu, ngir bóofe njaboot gi, bu melax yiy xar guddi gi, bu dënnu giy xotti suuf, bu bàq di tax a ngiro. Ay ndey lanu, ngir bëgg, ci lu amul tàmbalikaay, amul yemukaay.

Jël sama jëmm jii, def ko aw ñag wuy difi sama doom ci bépp pakk. Ma natt ci jamonoy jàkkaarloo googu, lépp lu ma lëkkale ak sama doom. Butitu lutt bi dundaat ; cong yu jàppoo yi ak yàggug jamono mënuñoo màbb takkukaay bi. Ma gisaat xale bi, ni muy sog a balle ci samay laf, di nux-nuxi ci laytaayam yu roos yi, kanamam gu sew gi lëmësu ci kawar yu nooy ni sooy. Mënuma ko woon a jàmbu, ni ko jom santaanee woon. Dundam ak ëllëgam dañu nekkoon xéewal gu am doole, gu màbboon tere yi te dugaloon ci

sama xol ak sama xel ne moo féete woon lépp kow. Bakkan bi doon nux-nuxi ci moom amoon na ay laaj yu mu jëmale woon ci man. Mu ngi doon pët-pëti ngir suqaliku. Dina dundi ngir ñu yiir ko.

Man maa ko matewul woon. Njort lu rafet li feesoon dell samay cër taxoon na ba, fooguma woon dara ci toskareg xelam, ci bax-baxu yaramam, ci tiisu xalaatam, ci kéemtaan li mu ëmboon.

Ndey lanu ngir jànkoonteek waame. Bu ma nee jàkk rus gi sama doom rus, réccu gi mu réccu te mu dëggu ci moom, bu ma nee jàkk metitam ak njàqareem, ndax man war naa koo xupp ?

Ma jël sama doom ci samay loxo. Taf ko bu dëgër ci man, ak doole ju fulu fukki yoon, sababoo ci fippug ceddo ak cofeelu cosaan. Muy jooy. Muy sërxët.

Nan la mënoon a wéetook mbóotam, moom doŋŋ ? Li ma doon gaañ ci sama biir xol moo di coono gi xale boobu daj ak sago si mu wone ngir dow sama mer, su ko miir masaan a jàpp, walla mu masaan maa wuutu ci sama njaboot gu léej gi. Amoon naa naqar. Maa ngi doon yikkët. Amoon naa metit lool.

Ma dëgërlu lu ma mën ba siggiwaat. Waaw-kumba ! Niir yaa ngi doon far.

Waaw-kumba ! Ràyy-ràyy yaa ngi doon booloo def leeraay gu dal. Dogu gi ma dogu woon ci dimbali sama doom, yiir ko moo jollee woon ci coow li. Dogu googu di gën a dëgër, na may fomp rongooñ yeek a raay sama jë bi meloon ni safara.

Ëllëg, ëllëg, Aysatu dem kër doktoor ñu seet ko.

Farmata dafa waaru woon. Ay jooytu la doon séentu : man ma doon ree. Dafa bëggoon ay xas yu tar : man ma di ko dëfal. Mu yaakaaroon ay tëkku : man ma jéggal ko.

Ca dëgg-dëgg, du xam mukk fu mu may takk. Sargal nit koo xam ni dafa bàkkaar, loolu mënul woon a dugg ci boppam. Da doon géntal Aysatu céetal gu xumb, gu mu feyyoo sama céet gu fooyooy ga, booba janq la, di topp ci samay tànk niki takkndeer. Tàmmoon na di la tagg, yow Aysatu, mu yaakaar ne dinga ko may xaalis bu bari, bés bu sa turandoo dee séy. Cosaanu Fiyat bi moo daasoon àppeteem, te moo taxoon ñu jiiñ la alal ju dul jeex. Da doon gént xumbeen, janq bi moom dem jox boppam njàngaan lu amul xaalis, nga xam ni du ko fey mukk bor bi. Mu di ma xarab ci sama ñàkk a yëngu.

— Amoo lu dul ay jigéen. Deel def lu mën a wéy. Daa gis. Ndegam Aysatoo def « lii », sa ñetti tóxkat yi, xawma lan lañuy def. Naf-nafeel sa doom, Ramatulaay. Daa ko gis.

Dinaa ko gis, bu ma woowee Ibraayima Sàll, bu ëllëgee…

# 25

Ibraayima Sàll duggsi ci néeg bi, ci waxtu wi nu jàppoon tembe. Ni mu sàmmoonteek waxtu daldi ma neex.

Nit ku njool, ak col gu yemaay. Bind bu jekk, cig maasale. Waaye nag, bët yu, seen rafetaay kéemaane na, mel ni wëluur, lewet, xef yu gudd wodd leen. Bët yu ni mel bëggeesoon na leen ci xar-kanamu jigéen..., ree ji naka noonu. Sama bët taxaw lu yàgg ci bëñ yi. Amul benn sàkkala-yàlla. Ibraayima Sàll, am tuuti lu mu sàcc ci téxét, moo jëmmaloon sàmba lingeer bi ñépp teg bët. Neex na ma, sama xel dal ci cet gi ma nemmeeku ci moom : kawar gu gàtt, mu peñe ko ba mu mokk, we yi mu lelli leen, dàll yi mu siiraas leen. Nit ku bëgg lépp ne nerr, bañ a am cambar-cambar la waroon a nekk, kon ku dul tappale.

Maa ko woo woon, waaye moo sooke woon waxtaan wi.

— Waxtaan wii, ñaata yoon a ngi ma bëggoon koo amal, ngir yëgal la mbir mi.

Xam naa fu doom ju jigéen yem ndeyam, te Aysatu dafa ma wax sa wax, wax ma seen diggante ba ma foog ne xam naa la. Sa doom laa jëkk a bëgg ci jigéen. Ma ñaan kenn bañ koo ñaareel. Réccu naa li am. Dinaa takk Aysatu, su fekkee ni ànd nga ci. Sama yaay dina toppatoo doomam. Dinanu wéyal sunu njàng.

Li ma bëggoon a dégg mu ngi nii tënk ko, wax ko waxin wu rafet. Lu may tontu ? Daldi gaaw a ànd ciy mébétam ? Farmata, nga xam ni teewe woon na waxtaan wi, mu ngi ne woon keww.

— Te yow yaa ci jëkk ?

— Waaw, Iba Sàll wax ko.

— Kon wax ko sa yaay. Dinanu dem walla dinaa dem seeti ko ëllëg, yëgal ko njombe li nga def. Na denc xaalis bu bari ngir dàmpe ko sama doom. Te yitam, mënoo woon xaar ba am loo jàpp sog a doxaan janq ji ?

Ibraayima Sàll nangu xalaat yi géwél bi génne te meru ci. Xéy na xamoon na ko ci tur ak ci jikko, looloo waral mu tontoo ko cell gu tegginu gii.

Waaye man, yeneen xeeti yittee ma soxaloon, yu dul yu Farmata. Ñoo ngi nekkoon ci diggu atum njàng mi. Nan lanu war a naxantee ba moytu ñu dàq sama doom !

Ma xamal Iba Sàll li ma doon ragal. Moom itam xalaatoon na ko. Xale baa ngi nar a juddu ci biir bër gi. Li am solo moo di nu bañ a jànnaxe, nu bàyyi weer yi jàll, Aysatu di sol ay robb yu yaatu. Ubbite ekkool bi dëgmal dina fekk xale bi am ñaari weer. Su ko defee, Aysatu dugg terminaal. Bu jógee terminaal, ñu def séy bi.

Sama xaritu doom da doon rabatal xelam, doon ma fàttali leeraangeg xelu Daba. Moom Ibraayima Sàll, amul woon lu mu ragal ci ñu dàq ko Iniwersite, moom ci boppam.

Te sax, su fekkoon ne mu ngi woon liise, kan moo naroon a xamal waa daaraam ne dina am doom ? Dara du kon soppeeku ci jëmmam... Biiram baa ngi ne woon tàcc tàppandaar, te sama doom moom biiram bi mel ni leket daldi ko weer.

Ban àtte bu laabiir mooy ñëw wallu janqi liise yi fakkastalu, te bër gu mag gi nëbbul seen melokaan ?

Awma woon lu may yokk ci nas bu ni mel. Ci jamono jooju, ma yëg sama doom di rocceeku sama yaram, mel ni dama dellu di ko wasinaat. Nekkatul woon ci sama kiliftéef. Xaritam a ko gënoon a moom. Geneen njaboot doon juddu, ci samay bët.

Man it ma nangoo des ginnaaw. Doomu garab, bu ñoree, fàww mu wadd.

Na Yàlla yombalal xale bii jubluwaay bu bees bi mu sàkkal dundam.

— Waaye, du tee nag ma ne céy wii yoon !

# 26

Aysatu, yu dal xel yi ma tàmmoon a ngiy timbiwaat. Ci suufu yëre yu ñuul yi, tëf-tëfu benn-galan jollee ci sama xol. Ni ma soppe déglu daaj bu diib bii ! Am na gan guy jéem a jokkusi ci njaboot gi.

Ibraayima Sàll dina fi ñëw bés bu ne, ku nekk ci nun mu jox ko li mu mën. Mawdo Faal, da koy indil xelam ak leeraangeem ci lu jëm ci ni muy jàngate mbind yi ñu ko sas, maanaam disertasyoŋ yi. Umar ak Usmaan, dafa saxoo di leen yót sokkolaa. Siidewul bokk ci powu Maalig ak Àlliyun, ñoom ñi nga xam ni dañu won ginnaaw mbedd mi, weccee ko ak sama ëtt bi.

Loxo Maalig a ngi ci tabax bi ba tey. Xanaa nu ñaan Yàlla tànkam bi dul doyal ci bal, bañ a damm moom itam !

Waaye ñetti kàccoor yi (Aram, Yaasin, Jeynaba) bañ nañoo daganal « duggug doole » googu. Ñetti kàccoor yi nuyu kook teggin, waaye xéruñu ci. Ñetti kàccoor yi ànduñu ci përyee yooyu. Dañu ko mere ci li mu mën a…

Ibraayima Sàll mayul Aysatu fu mu yakk nàkkam ci dëwaar yeek lesoŋ yi. Li mu xënte moo di xaritam am ndam. Dellu ginnaaw gu mën a am, bëggul mu sababoo ci moom. Noti Aysatu daldi jëm kow : xàcce boo gis mën naa doon yiwu boroom !

Farmata xajoowul Ibraayima Sàll, mu bàkke ko « téxét » ak « ñàkk jom ». Du ñàkk mukk lu mu taafantoo ba sànni ko baat yii : « Moo mas ngaa gis fu gan di yewwee béy » ?

Ibraayima Sàll mi dara yëngalul, jéem a maslaa. Day wut di ma jege, di waxtaan ak man ci xew-xew yi, yenn saay yi mu indil ma ay xabaarukaay ak ay meññenti garab. Way-juram yi, nga xam ni Farmata mi dara dul rëcc yëgal na leen ko booba, dinañu nu seetsi te ñu ngiy yittewoo wérug Aysatu. Naka noonu, yu dal xel yi nu tàmmoon daldi timbiwaat…

Ñee naa la, yow mi amul lu dul ay góor !

Umple nga njàqare gi may jàpp ci mbirum sama doom yu jigéen yi.

Lu jot jot na, dogu naa ci dugg ci yeete bi jëm ci wàllu njureel. Aysatu sa turandoo bett na ma. Ba tax na damay jël sama matuwaay. Ñetti kàccoor yi laay waxal, séex yi ñoom xale lañu ba tey.

Ni sama xel doon werantee, bu jëkk ! Bëgguma woon a jox samay doom gànnaay yu leen jox bànneex te dara du leen ci fekk. Àddina dafa wàŋŋarñiku. Ndeyi démb yi maandu lañu daan jàngale. Seen baat yu wegu ya dañu daan joxoñ njaaloo.

Ndeyi tey yi ñooy xiir seen njaboot ci « po yi ñu aaye ». Dañu leen di jàpple ci lu nasaxal loraange yi po yooyu mën a jur, rawatina sax, dañu leen di jàpple ci fagaru gi. Dañuy dindi wépp dég, wépp doj wu gàllankoor seen doxu doom ci wutug sañ-sañ yi ! Man de, su ma tënkoo ci wareef woowu yit, naqar laa ko defe.

Ma topp ci di wax ngir, lu bon bon, samay doom bàyyi xel ci gëdda gi seen yaram am. Ma teg sama baaraam ci maanaa ju kowe ji laxasu ci joteb séy, nga xam ni mooy màndarga miy jëmmal bëggante. Dëgg la gaa, jëfandaayi fanq njur am na, waaye nag warul a tax bëgg-bëgg yeek xemmem yi màmm. Nit a ngi wuuteek bàyyima ci sagoom, ci xelam, ci mëntànnam, ci dooley cofeelam.

Jigéen ju ne day doxal dundam ni mu ko bëgge. Dundu jigéen ju moom boppam dafa dàqoonte ak Ngor. Lan lañuy jële ci bànneexu bakkan ? Màggat te jotagul, boole ci dëkke toskare ! ci lu àndul ak benn werante, ma delluwaat ci.

Jafe woon na maa rotal samay kàddu ci kanamu ñi ma doon déglu. Ñoom gaa yëguñu woon dara ci seen yaram, man maa ci gënoon a xat. Ndax genn mbetteel rëdduwul woon ci xar-kanamu ñetti kàccoor yi. Samay kàddu yu dogante yi amaluñu leen woon njariñ lu ñu mën a wax. Dafa meloon ni dama doon dàjji bunt bu ubbeeku. Xéy na ñetti kàccoor yi xamoon nañu jeeg... Cell gu yàgg... Ñetti kàccoor yi ne mes.

Ma daldi ni uf, alhamdulilaay. Dama meloon ni ku fëll cig leer ginnaaw dox bu gudd ci biir xunt mu xat.

# 27

Ba ëllëg sama xarit.

Kon dinanu am sunu jotu bopp, Aysatu, rawatina bi ma sunu serwiis yokkalee fan yi mu ma mayoon ngir ténj gi.

Ma seet sama xel. Nii sama xel di doxe bettu la... Mënuma laa bañ a wax sama bopp. Kon naa ko tënk fii.

Kuréli yewwi jigéen yi yëngal àddina te nga xam ni kenn mënul a tax ñu dëpp, ñàkkul mu am lu ñu bàyyi ci man. Yëngu yooyu salfaañe fànn yépp, dañuy woneek a firndeel sunu mënin.

Sama xol day nux-nuxi saa yu jigéen fëllee, jóge cig lëndëm. Xam naa ne li nu bey ci waar wi taxu koo dëgër, wéyal li nu jot a góob jafe na : xat-xat yi gaar askan ñu ngiy xoje ba tey, te góor ñaa ngiy siisu, wékk lépp ci seen njariñal bopp. Ay jëfandikukaay lañu ci ñii, ay dumat ci ñee, ñu wormaal leen mbaa ñu ŋàññ leen, ñaare ñu ŋalaab leen, jigéen ñépp a bokk daanaka ab dogal, nga xam ni ay ngéri diine walla ay àtte yu ëppal ñoo ko tabax.

Sama xalaat yee may tette ci mbiri àddina. Damay càmbar dogal yi rëdd sunu ëllëg. Ngir yaatal sama gis-gis, dama sóobu ci xew-xewi àddina.

Li am ba des te ma gëm ko moo di góor ak jigéen dañuy mottalikoonte, loolu mënul a ñàkk te moo war it.

Mbëggeel, lu mu matadi matadi ci biir ak ci biti, Yàlla def na moo di buum gi lëkkale ñaari mbindeef yooyu.

Bëggante ! Su kenn ku ne ci way-bëggante yi mënoon a jublu ci moroom ma te mu dëggu ! Su doon jéem a seey ci moroomam ! Su doon tegoo ndam yeek safaan yi ! Su doon màggal ay jikkoom yu rafet lu mu wañña kon ay sikkam ! Su doon xarab jikko yu bon yi te bañ cee yàgg ! Su doon jéllale xarbaax yi gën a làqu ngir fàggu matadi yi te jàppleek a saafara metit yees waxul !

Ci déggoo gu ay way-dencante déggoo la njaboot gu barkeel di sababoo, niki màndaxeb jumtukaay yu wuute di jure buum gu neex.

Njaboot yépp, ñu woom walla ñu néew doole, ñu bennoo walla ñu tasaaroo, ñu am xel walla ñu ñàkk ko, ñoo def aw Askan. Kon ndamal askan fàww ci njaboot lay jaar, te kenn mënu ci dara.

Lu tax sa doom yu góor yi duñu ànd ak yow ? Aa, seen njàng...

Naka noonu, ëllëg dinaa la gisaat nga sol tayëer walla robbu maksi ? Ma teg maak Daba : tayëer. Ni nga yàgge àll tax na ba dinga bëgg – ma tegaat ak Daba – taabal, aset, siis, furset.

— Moo gën a nopple, loolu nga may wax. Waaye duma la ci topp. Dama lay lalal basaŋ. Ci kowam, bóoli buy saxaar, boo xam ni dinga xajoo yeneen loxo dugg ci di tibb.

Ci suufu der bu wow bi nga xam ni ay at a ngi mu ngi tax nga ne jadd, ci sag lucci tuñ guy wone sikki-sàkka, ci sa doxalin wu téxét, xéy na dinaa yëg sa baat di riir. Ni ma bëgge woon dégg la, ngay ŋalaab walla ngay suuxat samay mébét, niki bu jëkk te niki bu jëkk, gis la, nga bokk ci ñiy wut bunt.

Ma tel laa artu, defaraat sama dund génnul ci sama bopp. Ak li xew lépp – yaakaar ju tas ak toroxte – maa ngiy dunde yaakaar. Ci suuf su tilim te xasaw la gàncax gu naat di fette te yëg naa ne ay njébbtal yu bees a ngiy jebbi ci man.

Baat bii di « bànneex » am na lu muy wund, du dëgg ? Dinaa ko wuti. Maa koy yëg nag, su ma la waratee bind bataaxal bu gudde nii.

Ramatulaay

# NOTE SUR L'ÉCRITURE *

Afin de faciliter la tâche du lecteur non averti, nous avons établi les correspondances phonétiques entre l'alphabet officiel du Sénégal et l'alphabet latin.

1) Les lettres suivantes ont la même valeur phonétique que dans l'alphabet latin utilisé pour la langue française.

a) Consonnes

**p** - paaka : couteau
**b** - bakkan : nez
**m** - mar : avoir soif
**f** - for : ramasser
**t** - taw : pluie
**n** - nelaw : dormir
**s** - est toujours prononcé sourd comme dans si et non sonore comme dans base,
suuf : sol
**r** - est toujours prononcé roulé,
rafet : être joli.

* Extrait du Dictionnaire wolof-français, suivi d'un index français-wolof, par Arame Fal, Rosine Santos et Jean Léonce Doneux, Paris, Karthala, 1990, 342 p.

**l** - lam : bracelet
**k** - kër : maison
**g** - est toujours prononcé occlusif comme dans gare et non constrictif comme dans page, garab : arbre

b) Voyelles
**i** - cin : marmite
**é** - sér : pagne

2) Les lettres suivantes empruntées à l'alphabet latin ont, dans l'alphabet officiel du Sénégal, la valeur phonétique suivante :

a) Consonnes
**c** - approximativement ce qu'on entend en français dans tiens
caabi : clé
**j** - approximativement ce qu'on entend en français dans dieu
jabar : épouse
**ñ** - existe en français dans agneau,
ñaw : coudre
**x** - approximativement ce qu'on entend en français dans chercher. Ce son existe en espagnol (jota) et en allemand (ach-laut),
xalam : guitare
**q** - n'existe pas en français : le son le plus approchant est celui de k réalisé très

guttural, au niveau de la luette ; ce son existe en arabe (qarib « proche »)
ñaq : sueur

**w** - existe en français dans oui,
woo : appeler

**ŋ** - ce qu'on entend en français dans les mots empruntés à l'anglais parking,
ŋaam : mâchoire

b) Voyelles

**a** - ce son est plus fermé qu'un a français mais plus ouvert que ë,
lal : lit

**à** - c'est le son a du français,
làkk : parler une langue étrangère

**e** - son è ou ê du français père, tête ; il n'est jamais prononcé central comme dans petit,
set : propre

**ë** - son e du français comme dans demain,
bët : œil

**ã** - voyelle nasale : français banc,
sãs : être très chaud

**o** - c'est le o ouvert de pomme,
gor : abattre un arbre

**ó** - c'est le o fermé de beau, chose,
jóg : se lever

**u** - son ou du français trou,
bukki : hyène

3) Les sons transcrits par une double lettre

Les sons **mp** - **mb** - **nt** - **nd** - **nc** - **nj** - **nk** - **ng** - **nq** doivent être réalisés sans e initial en début de mot,

| | | |
|---|---|---|
| mbër | : | champion |
| ndab | : | récipient |
| njaay | : | vente |
| ngelaw | : | vent |
| samp | : | planter un pieu |
| bunt | : | porte |
| denc | : | garder |
| tànk | : | jambe |
| xonq | : | être rouge |

Les doubles-voyelles transcrivent des voyelles longues

suuf : sol

Les doubles-consonnes transcrivent des consonnes fortes

bakkan : nez

# Bataaxal bu gudde nii



**Ki ko bind mooy : Mariyaama BA** Senegaal la juddoo ci atum 1929, ay maamam yar ko ci baaxi lislaam. Ci atum 1947 la am lijaasaam ngir doon ab jàngalekat. Laata ñuy tas, moom ak Óbéy Jóob mi doon ndaw ci péncum réew mi, amoon na 9 bant. Ci atum 1980 la jot, ci téere bi mu jëkk a bind, ab neexal bu tudd « NOMA ». Ca déwén sa la faatu, lu jiitu tuuti muy génne ñaareelu téeréem ba.

**Téere bi ci boppam :** Booy xuus ci biir téere bi, ci ngay yëg ne fayda la ko mooñe. Xët bu ci nekk, xise bu ci nekk, kàddu gu mu ci doon rekk, daanaka màggal na wàll wu am solo ci askanu Senegaal, ba ci aada ak cosaan, lépp la génne, di ci leeral sunuy defin ak sunuy gisin. Téere bu mag ñeel Afrig gépp sosu na, feeñalaale nag senn soxna su mën (a bind) téere.

- *Neexal bi ñu duppe « NOMA » 1980. Bindees na ko ci yeneen 17 làmmiñ.*
- *Moo doon 3eel bi tànneef ci 100 téere yi gënoon a baax, yu doomi Afrig bind, ci 20eelu xarnu bi.*
- *Nu ngi séentu / séenu móolu pulaar bi.*

ISBN 978-2-7236-1647-8




www.meabooks.com

